


«INNOVATIVE ACADEMY» ILMIY TADQIQOTLARNI
QO'LLAB-QUVVATLASH MARKAZI

# «ZAMONAVIY DUNYODA IJTIMOIY FANLAR: NAZARIY VA AMALIY IZLANISHLAR» NOMLI № 01-SONLI ILMIY, MASOFAVIY, ONLAYN KONFERENSIYASI

ILMIY-ONLAYN KONFERENSIYA TO'PLAMI
СБОРНИК НАУЧНЫХ-ОНЛАЙН КОНФЕРЕНЦИЙ
SCIENTIFIC-ONLINE CONFERENCE COLLECTION

https://doi.org/10.5281/zenodo.5254692

OpenAIRE




OPEN ACCESS zenodo INTERNET ARCHIVE

innacademy.uz

# «ZAMONAVIY DUNYODA IJTIMOIY FANLAR: NAZARIY VA AMALIY IZLANISHLAR» NOMLI № 01-SONLI ILMIY, MASOFAVIY, ONLAYN KONFERENSIYASI

O‘ZBEKISTON RESPUBLIKASI PREZIDENTINING 2020 YIL 2-MART KUNGI «ILM, MA'RIFAT VA RAQAMLI IQTISODIYOTNI RIVOJLANTIRISH YILI»DA AMALGA OSHIRISHGA OID DAVLAT DASTURI TO‘G‘RISIDA»GI FARMONIDA KO‘ZDA TUTILGAN VAZIFALARNI IJROSINI TA'MINLASH MAQSADIDA «INNOVATIVE ACADEMY RSC» MCHJ TOMONIDAN TA'SIS ETILGAN «EURASIAN JOURNAL OF ACADEMIC RESEARCH (EJAR)» ILMIY-USLUBIY JURNALINING (O‘ZBEKISTON RESPUBLIKASI PREZIDENTI ADMINISTRATSIYASI HUZURIDAGI AXBOROT VA OMMAVIY KOMMUNIKASIYALARNI RIVOJLANTIRISH AGENTLIGINING 1415-SONLI GUVOHNOMA HAMDA ISSN 2181-2020, WWW.INNACADEMY.UZ VEB SAYTI) «ZAMONAVIY DUNYODA IJTIMOIY FANLAR: NAZARIY VA AMALIY IZLANISHLAR» NOMLI ILMIY, MASOFAVIY, ONLAYN KONFERENSIYASI E’LON QILINADI.

KONFERENSIYA TO’PLAMI ZENODO, OPEN AIRE, OPEN ACCESS VA INTERNET ARCHIVE BAZALARIDA INDEKSLANADI. KONFERENSIYA TO’PLAMIGA DOI RAQAMI BERILADI. KONFERENSIYA TO’PLAMIGA QUYIDAGI YO‘NALISHLAR BO‘YICHA MAQOLALAR QABUL QILADI:

1. SOTSIOLOGIYA
2. FALSAFA FANLARI
3. TARIX (TURLARI BO’YICHA)
4. IJTIMOIY FANLAR (TURLARI BO’YICHA)

**ESLATMA! KONFERENSIYA MATERIALLARI TO‘PLAMIGA KIRITILGAN MAQOLALARDAGI RAQAMLAR, MA’LUMOTLAR HAQQONIYLIGIGA VA KELTIRILGAN IQTIBOSLAR TO‘G‘RILIGIGA MUALLIFLAR SHAXSAN JAVOBGARDIRLAR.**

MUNDARIJA

# NAVOIY VA BOBUR O`ZBEK MANAVIYATINING BUYUK NAMOYONDALARI

**Sobirov Jamshidbek Zokirjon o`g`li**
Andijon Davlat Universiteti tarix fakulteti 2-bosqich talabasi

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada o‘zbek adabiyotining ikki buyuk vakili Mir Alisher Navoiy hamda Zahiriddin Muhammad Bobur haqida, ularning o‘zbek ma’naviyatidagi buyuk namoyandalar ekanligini haqida so‘z yuritiladi.

**Kalit so`zlar:** Alisher Navoiy, Zahiriddin Muhamad Bobur, Majolis un-nafois, Boburnoma.

O`rta asrlarda Sharqda ikkinchi Renessans jarayonini boshlab bergan temuriylar davlatidagi millat ma’naviyati bog`ining eng gullagan davri aynan Sulton Husayn Boyqaro va amir Alisher Navoiy zamoniga to`g`ri keladi. Mir Alisher Navoiydek so`z mulkining sohibqironi “kamol olami ahlining akmali” bo`lishining ijtimoiy-ma’naviy asoslari buyuk sohibqiron Amir Temur zamonida qo`yilgandi. Buni, ayniqsa, hazrat Navoiy teran anglagan va asarlarida o`z munosabatini bayon etgan. [1]



Alisher Navoiy

Alisher Navoiygacha ham o`zbek yozma adabiy tili muayyan darajada shakllangan, she’riyatda ham an’analar mavjud edi. Alisher Navoiy o`zining turli mavzuga bag’ishlangan she’riy va nasriy asarlari orqali o`zbek adabiy tilini rivojlantirdi. U buning uchun o`zbek tili she’valari imkoniyatlaridan foydalandi, mavjud adabiy maktablarning an’analarini o`zlashtirib va umumlashtirib yagona o`zanga asos soldi. Navoiyning o`zbek tilida yozish haqidagi tashviqot va targ`ibotlari o`z davrida u kutgan darajada muvaffaqiyat qozonmagan bo`lsa ham, ammo o`zbek adabiyotining bundan keyingi taraqqiyotida juda katta ijobiy rol o`ynadi.

O`zbek adabiyotshunosligining takomili Navoiy ijodiy faoliyati bilan chambarchas bog`liq. O`zbek tilidagi tazkira janriga asos slogan “Majolis un-nafois” (“go`zal majlislar”) ilk o`zbek adabiyoti qomusi hisoblanadi. Ushbu asarda Navoiy deyarli yarim asr mobaynida o`ziga zamondosh bo`lgan 469 shoir, olim, bastakor, xattot, she’riyat homiylari haqida ma’lumot beradi. “Xoloti Pahlavon Muhammad”, “Xoloti Sayyid Hasan Ardasher”, Jomiyga bag`ishlangan “Xamsat ul-mutaxayyirin” (“Besh hayrat”) singari asarlari o`zbek adabiy portretining dastlabki

namunalaridir. Uning “Me’zon ul-avzon” (“Vaznlar o`lchovi”) asarlarida aruzning nazariy, amaliy masalalari tadqiq etilgan. [2]

Har bir xalqning tarixiy-madaniy milliy qiyofasini belgilovchi ulug` shohlari, buyuk olimlari, yirik adib va shoirlari bo`ladi. Insoniyatning abadiyatga mansub ana shunday buyuk farzandlari safida Zahiriddin Muhammad Bobur ham o`z o`rniga ega. Kishilik tarixia Boburchalik shaxsiy imkon, iqtidor va fazilatlari beqiyos kishilar juda kam uchraydi.



Zahiriddin Muhammad Bobur

Bobur shuhratda daho Alisher Navoiyning yonida turadigan mumtoz so`z san’atkori, shoir va adibdir. Badiiy mahorat bobida biror o`zbek shoh va shoiri Bobur bilab bellasha olmaydi. She’riyat uchun xos bo`lgan bir necha zaruratlar: nuktapardozlik, jozibali badiiy san’atlardan me’yorida ustalik bilan foydalanish sehrgarligi va ehtiros jo`shib turgan rangin tuyg`ular talqini boburona samimiy she’riyat fazilatlaridir. Buning ustiga uning mumtoz she’riyatga dadil kiritgan tarjimahollik hususiyati ham Bobur she’riyatni alohida nurlantirib turadi. Ana shu keyingi xususiyat shoirning vatanparvarlik tuyg`ulariga jon bag`ishlaydi. U ona shahri, vatani sog`inchlarini ifodalar ekan, Hindiston shahanshohi beihtiyor o`zining Andijonlik g`aribligiga kitobxon e’tiborini tortadi.

*Ne yerda bo`lsang, ey gul, andadur chun joni Boburning,*
*G`aribingg`a tarahhum aylagilkim, andijoniydur.* [3]

Madaniyat va ma’naviyat tariximizda XV asr – XVI asrning birinchi yarmi o`lmas asarlarga g`oyat boyligi, bu davrda xalqimiz insoniyatga ko`pgina ilm va adabiyot daholarini yetkazib bergani bilan alohida e’tiborga loyiq. Xususan, Xuroson va Movaraunnahrda yuzlab shoir-u adib, muarrix va bastakor, san’at ahli barakali ijod qildi. Forsiy va turkiy tillarda yaratilgan durdona asarlardan ham forsiyzabon, ham turkiyzabon kitobxonlar birdek ma’naviy oziq oldilar. Har ikki tilda yaratilgan badiiy, tarixiy asarlar mazmunan bir-birini boyitdi. [4]

O`zbek mumtoz adabiyoti tarixidagi ikki buyuk siymo – Alisher Navoiy hamda Zahiriddin Muhammad Bobur ijodini o`rganish orqali chinakam inson hayoti qanday bo`lishi kerakligi haqida yetarlicha tasavvurga ega bo`lish mumkin.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**

1. ZIYOUZ.COM Kutubxonasi:”Alisher Navoiy va Amir Temur”-2016y 14-yanvar.
2. O`zbekiston Milliy Ensiklopediyasi:” - T.:”O`zbekiston Milliy Ensiklopediyasi”n,2000-2005-yil, 176-177-betlar.
3. Vahob Rahmonov:”Bobursh oh: shoir va adib”-T.:”Ma’rifat”g, 2000-yil, 2-3-betlar.
4. Hasan Qudratillayev:”Bobur Armoni”-T.:”Sharq”n, 2009-yil, 3-bet.

# ЁШЛАРНИ ҒАЙРИИНСОНИЙ ҒОЯЛАРДАН ҚОНУНИЙ ТАРЗДА ҲИМОЯ ҚИЛИШ ЗАРУРИЯТИ

**Хўжанова Тамара Джураевна**

**Денов тадбиркорлик ва педагогика институти ўқитувчиси**

**sapayev-2017@mail.ru**

**Аннотация:** Ушбу мақолада ёшларни ғайриинсоний ғоялардан қонуний тарзда ҳимоя қилиш зарурияти ва инсон дунёқараши билан алоқадорлиги масалалари назарий-методологик жиҳатдан кўриб чиқилган. Ҳамда соҳа мутахассисларини бу бўйича ёндашувлари таҳлил қилинган. Шунингдек, хулоса қисмида муаллифнинг мавзуга доир фикр-мулоҳазалари келтирилади.

**Калит сўзлар:** миллий ғоя, тизим, элемент, дунёқараш, фикр, мулоҳаза, онг, тафаккур, тараққиёт, ислоҳот, ижтимоий ҳаёт соҳалари.

**КИРИШ**

"Мафкуравий профилактика – ёш авлодни ғоявий ҳимоя қилишнинг илмий-амалий концептуал асоси" деб номланган биринчи бобининг "Ёшларни ғайриинсоний ғоялардан қонуний тарзда ҳимоя қилиш зарурияти" деб номланган биринчи параграфида ёшларнинг жамият ҳаётидаги ўрни фалсафий жиҳатдан таҳлил қилиниб, уларнинг онгини заҳарловчи ғоявий-мафкуравий таҳдидларнинг мавжудлиги, уларнинг ўзбек халқини мустақилликдан маҳрум қилишдан иборат бўлган манфур мақсадларининг сир-асрорлари очиб берилган.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Маълумки, мустақиллик ҳимоя қилингандагина, шукуҳли ва ишончли қўлларда бўлади. Бугун Ўзбекистонни қуролли ҳужум йўли билан маҳв этиш мумкин эмас. Шунинг учун ҳам, ғанимлар маънавий-мафкуравий таҳдид  усулини қўлламоқда. Ҳар қандай таҳдид, у қандай мазмун ва шаклда бўлмасин, қонун йўли билан бартараф этиш орқали ҳал этилсагина адолатли бўлади. Шу сабабли, мамлакатимиз аҳолисини, хусусан, ёшларини етти ёт бегона ғоя ва мафкуралардан ҳимоя қилиш учун қонунчилик базасини яратиш тарихий зарурият эди. Шунинг учун ҳам, 1991 йилдан бошлаб 2020 йилгача бўлган даврда  Конституция ва кодекслардан ташқари, бу соҳада 25 яқин қонун, Ўзбекистон Республикаси Президентининг 38 дан ортиқ фармони ва 18 та қарори, Вазирлар Маҳкамасининг 53 та қарори, 54 та идоравий-меъёрий ҳужжатлар қабул қилинган[1]. Шулар орасида ёшларни ғайриинсоний ғоялардан қонуний тарзда ҳимоя қилишнинг илмий-амалий концептуал асосларини ташкил қилувчи норматив-ҳуқуқий ҳужжатлардан бири бўлган "Ўзбекистон Респуликасининг ёшларга оид давлат сиёсати тўғрисида"ги қонуни[2] нинг концептуал моҳияти ёритилган. Шунга кўра, мафкуравий профилактиканинг илмий-амалий концептуал асослари деб мамлакат аҳолисини мустақилликка садоқат руҳида тарбиялашнинг узлуксизлигини таъминлаш мақсадида, уларни ғайриинсоний ғоя ва мафкуралардан асраш, тарқалиб кетмаслигининг олдини олиш учун давлат ва илмий жамоатчилик томонидан ишлаб чиқилган илмий-амалий чора-тадбирлар тизимига айтилади, деган фалсафий таъриф берилган.

Конституция ва қонунларга риоя қилиш ва улар бўйича фаолият юритиш ҳар бир шахс учун жинси, ёши, миллати, ижтимоий келиб чиқиши ва яна бошқа сензлардан

қатъий назар, мажбурийдир. Умумий аҳолисининг ярмидан кўпи ёшлардан иборат бўлган бизнинг мамлакатимиз учун бу масала бевосита тегишлидир. Ўзбекистонда аҳолининг қарийб 35 фоизини 16 ёшгача бўлган болалар, 60 фоиздан зиёдини эса 30 ёшгача бўлган ёшлар ташкил этишини ҳисобга оладиган бўлсак, мамлакатда ёшларга оид сиёсат доирасида амалга оширилаётган ислоҳотларнинг роли ва аҳамияти ўз-ўзидан тушунарли ва равшан бўлади.

**НАТИЖА**

Бугунги кундаги дунёнинг мафкуравий манзараси бутун инсоният олдига кенг имкониятлар эшигини очмоқда. Бу, бир томондан, тараққиёт деб номланса-да, бошқа томондан инсониятни мисли кўрилмаган хавф-хатарларга ҳам дучор қилмоқда.

Ушбу таҳликали жараён ота-оналар, кенг жамоатчилик, умуман, барчани ҳушёр этиши ва огоҳликка чорлаши лозим. Чунки ёшлар ҳар қандай давлатнинг келажаги ҳисобланади. Шундай экан, уларни бегоналар қўлига бермасдан тарбияси билан, албатта, ўзимиз шуғулланишимиз лозим.

Жамиятда энг аввало, уларнинг қалбига қулоқ солишимиз, қийнаётган муаммоларини эшита олишимиз ва бу муаммолар учун амалий ечим топишимиз зарур. Бирламчи вазифа уюшмаган ёшлар билан ишлашнинг аниқ тизимини ишлаб чиқишимиз лозим.

Бу тизимнинг асосини ўзбек давлатчилиги тарихида шаклланган ўзига хос миллий анъаналар, аждодлар томонидан қолган бой маънавий мерос ташкил этади. Демак, биринчи навбатда, Шарқона тарбия элементларини бугунги кун фан-техника ютуқлари билан уйғунлаштириш, уларда замонавий билим ва кўникмани, хорижий тилни эгаллаш даражаси – уларнинг ҳар томонлама камолотининг асоси бўлиб ҳисобланади. Ёшларни мана шундай муҳитда ўсишлари учун барча куч ҳамда имкониятларни сафарбар этиш лозим. Шу сабабли, Президентимиз Ш.М.Мирзиёев "...Бизнинг навқирон авлодимиз манфаатларини таъминлаш борасидаги фаолиятимиз яқинда қабул қилинган "Ёшларга оид давлат сиёсати тўғрисида"ги қонун асосида қатъий давом эттирилади. "Камолот" ёшлар ижтимоий ҳаракати барча ёшларимиз интиладиган, уларнинг қобилият ва иқтидорини рўёбга чиқарадиган ва манфаатларини ҳақиқий ҳимоя қиладиган ташкилотга айланиши учун барча чораларни кўрамиз"[3], деб таъкидлайди.

**МУҲОКАМА**

Мустақиллик шарофати билан қабул қилинган конституциямизда айнан ёшларнинг ҳуқуқ ва эркинликлари тегишли конституциявий нормалар асосида ўз ифодасини топган. Зотан, конституциянинг муқаддимасидаёқ ҳозирги ва келажак авлодлар олдидаги юксак масъулликни назарда тутувчи норма белгилаб қўйилган. Мазкур конституциявий норма бугунги ва эртанги авлод вакилларининг ҳуқуқ ва манфаатлари ифодаланганлигини англатади. Давлат ўз ёшларининг келажаги учун масъулликни зиммасига олмоқда. Сабаби, давлатимиз ҳуқуқий демократик давлат ва фуқаролик жамиятини қуришда ёшларимизнинг эртанги кун учун муносиб ворислик масаласига эътибор қаратмоқда. Умуман, ёшларга оид давлат сиёсатининг ҳуқуқий асосларини ташкил этувчи қонун ҳужжатларининг доираси жуда ҳам кенг. Бу борада "Ёшлар йили", "Соғлом она ва бола йили", "Халқ билан мулоқот ва инсон манфаатлари йили"[4]. давлат дастурлари доирасида амалдаги қонун ҳужжатларини такомиллаштириш юзасидан ташкил этилган ишчи гуруҳ томонидан мустақиллик

йилларида қабул қилинган амалдаги қонун ҳужжатлари атрофлича таҳлил қилиниб, ёшлар ҳуқуқлари, манфаатлари ва эркинликлари белгиланган қонун ҳужжатлари тизими шакллантирилганлиги муҳим аҳамиятга эга бўлди. Ишчи гуруҳ томонидан амалдаги норматив-ҳуқуқий базани, унинг ёшлар манфаатлари ва ҳуқуқларини ҳимоя қилишга оид қисмини» такомиллаштириш мақсадида инвентаризациядан ўтказиш жараёни Конституция ва кодекслардан ташқари, бу соҳада 22 қонун, Ўзбекистон Республикаси Президентининг 15 та фармони ва 11 та қарори, Вазирлар Маҳкамасининг 41 та карори, 32 та идоравий-меъёрий ҳужжат мавжуд эканлигини кўрсатди. Шундан кейин ҳам, яна ўнлаб янги қонун ҳужжатлари қабул қилинганлиги ҳисобга олинса, Ўзбекистон Республикаси Конституцияси нормаларига асосланган, ёшларга оид давлат сиёсатининг ҳуқуқий асосларини белгилаб берувчи норматив-ҳуқуқий ҳужжатлар тизими 150 дан ортиқ қонун ҳужжатларидан ташкил топганлиги маълум бўлади[5].

**ХУЛОСА**

Қисқаси, қонунда кўзда тутилган асосий йўналиш ва вазифаларни амалга оширишда барча жамоалар, “элим деб, юртим деб ёниб” яшовчи ҳар бир фуқаро ўзларини бурчдор деб билишлари ва масъулиятни чуқур ҳис қилишлари лозим.

Миллий тикланиш ва тараққиёт мафкурасининг асосий ғоялари ҳар бир киши, айниқса, ёшлар онгига қанчалик тез етиб борса, жамият олдида турган вазифаларни бажаришда шунчалик тез олға босишимиз мумкин. Унинг асосий қоидалари Ўзбекистон Республикасининг биринчи Президенти асарларида акс этган ва улар ҳаётга татбиқ этилишини таъминлаш зарур.

Юқорида баён этилганлар юзасидан қуйидаги хулосаар чиқариш мумкин:

1. Миллий мустақилликни қўлга киритиш ўзбек халқи учун маънавий янгиланиш ибтидоси, бинобарин, жамиятнинг маънавий ҳаётида, ижтимоий психология ва ижтимоий онгда содир бўлаётган жараёнларни янгича англашнинг бошланиши бўлди.

2. Давлатимизда маънавий ҳамда ахлоқий соҳадаги янгиланишнинг ўзига хос хусусиятларига миллий ва умуминсоний қадриятларга содиқлик; маънавий меросини мустаҳкамлаш ҳамда ривожлантириш, ҳар бир кишининг ўз маънавий салоҳиятини ўзи рўёбга чиқариши, ватанпарварлик ҳамда гуманизм (инсонпарварлик).

3. Аҳолининг, биринчи навбатда, ёшларнинг ижтимоий психологияси ва ижтимоий онгини шакллантириш жараёни маънавий янгиланиш асосида бошланади, у ўз халқининг тарихий анъаналарини ва ижтимоий ривожланишининг ҳозирги эҳтиёжларини ҳисобга олган ҳолда миллий истиқлол ва тараққиёт мафкурасида ёрқин ифодасини топган янги тамойиллар ҳамда идеалларга таянади.

**ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР**

1. Ўзбекистон Республикаси Адлия вазирлигининг “Ҳуқуқий ахборот” канали материаллари асосида тайёрланган // https://uza.uz/oz/society/adliya-vazirligi-u-u-iy-masla-at-zarur-b-lganda-bizga-murozh-25-04-2020.

2. Ўзбекистон Республикасининг ёшларга оид давлат сиёсати тўғрисидаги қонуни. – Тошкент: Адолат, 2016. – 80 б.

3. Файзиев Ш. Ёш авлод ҳуқуқ ва манфаатларининг муҳим кафолати. // “Ҳуқуқ ва бурч”. 2008 йил. 8-9-сон.

# CHIDAMSIZLIK VA BID'ATNING MAG`LUBIYATI

**Xushanov Alisher Oydin o`g`li**
**Nukus davlat pedagogika instituti, Turkiy tillar fakulteti,**
**O`zga tilli guruhlarda O`zbek tili yo`nalishi 3-bosqich talabasi**

**Annotatsiya.** Ushbu maqolada Ernest Xemingueyning ''Chol va dengiz''asaridagi insonning matonati, chidamliligi,o'ziga bo'lgan ishonchi hamda insonni hayotiy qiyinchiliklar oldida taslim bo'lmasligi, oxir oqibatda inson mag'lubiyatga uchrasa ham haqiqatning mag'lub bo'lmaganligini ko'rishimiz mumkin.

**Tayanch so'zlar**. Ernest Xeminguey, "Chol va dengiz", Santyago, Charlz Tannikliff, Raymond Sheppard, Pulitser.

Amerikalik yozuvchi Ernest Xemingueyning 1952-yilda Bagama orollarida yozilgan romani bu "Chol va dengiz" asaridir. Bu asar Ernest Xemingueyning hayoti davomidagi so`ngi taniqli romani hisoblanadi. Bu asarda Kubalik baliqchi Santyago ochiq dengizda ulkan marlin bilan jang qiladi. Asarning kitob versiyasi 1952-yil 1-sentabrda chop etilgan, 50 ming nusxadan iborat bo'lib, Charlz Tannikliff va Raymond Sheppardlar chizgan oq-qora rasmlar bilan boyitilgan. 1953-yilda Xeminguey Pulitser mukofoti bilan mukofatlanadi. 1954-yilda esa adabiyot bo`yicha nobel mukofotiga sazovor bo`ladi. Asar xozirda ko`plab davlatlarda sevib o`qilib, o`rganilib kelinmoqda.

Santiyago ismli chol Kubaning bir baliqcha qishlog`ida yashar va yolg`iz o`zi baliq tutar edi. Oxirgi martada 84 kun ochiq dengizda bo`ladi, ammo birorta ham baliq tutolmaydi. Avvallar Manolin ismli bola bilan Santiyago birga baliq tutardi lekin kiyinchalik bolaning ota-onasi ruxsat berishmay qo`yadi sababi Santiyagoni omadsiz baliqchi deb bilishadi. Shu sababdan o`g`liga boshqa qayiq bilan dengizga chiqishni buyurishadi. Chol bolaga baliq tutushni o`rgatgan Ustoz hisoblanadi. Bola cholni juda yaxshi ko`rardi, hurmat qilardi, unga yordam berib turardi. Chol qashshoqlikda yashaydi va shunga ko`nikgan bo`ladi.

Bu safar ham chol yolg`iz dengizga baliq oviga ketadi, lekin bu safar unga omad kulib boqishiga yuragining tub-tubidan ishonadi. Chol avvaliga tunets balig'ini ushlaydi. U tunetslar suruvi atrofida uning xo'raklarini yaxshi ko'ruvchi katta baliq bor deb umid qiladi. Biroz vaqt o`tib chol qarmoqning yengil silkinishini sezadi. Qarmoq ipi pastga tortila boshlaydi va chol qo'lga tushgan juda katta baliqning vaznini his qiladi. Baliq cholni qayg`i bilan ochiq dengizga torta boshlaydi. Chol qarmoqni, baliqni o`ziga tortib olishga harakat qiladi, ammo udalay olmaydi. Aksiga olib qo`llari tilinib ketadi. Chol baliqni suv yuzasiga ko`tarilishini va uni nayzasi bilan o`ldirishni kutadi. Baliq ko`tarildi qarasaki ulkan nayzasimon baliq edi. U quyosh nurida tovlanar edi. Boshi va orqasi to`q binafsha rang edi. U qayiqdan ikki fut uzun edi. Biroz o`tib baliq yana chuqurlikka sho`ng`ib qayiqni yengil tortib ketar edi. Chol zerikmaslik uchun hyotidagi qiziqarli voqealarni eslaydi. Qovoqxonasidagi kuch sinashishganlari va g`labararini eslaydi. Yana bir kun o`tdi. Chol avvaliga tunets, kiyinchalik kichkina qarmog`iga ilingan makrel balig`I bilan oziqlani kuch to`plab oladi. Tunda baliq suv yuziga chiqdi va aylana suza boshlaydi. Bu baliq charchaganini belgisi edi. Chol nayzani hozirlab turadi. Keksa Santiyago bor kuchini to`plab baliqning boshiga nayza sanchadi.



1-rasm. Santiyagoniing baliq bilan bo`lgan jangi

Baliqni qayiqning yon tarafiga bog`lab uyi tamon buriladi. Yo`lda qon hidini sezgan akula baliqqa tashlanib tishlab oladi. Chol nayza bilanuradi akula nayza arqon va baliq tishlami suv tubiga sho`ng`ib ketadi. Yo`lda yana ikkita akula hujum qiladi eshkakka bog`lab qo`ygan pichoq bilan ozini  va baliqni himoya qiladi ammo akulalar o`zi baliqning yarimini olib ketgan edi. To`rtinchi akulada picho` sinadi. Kiyinchaliq chol kuchli to`qmog`ini qo`liga oladi. U qayiqqa akulaning har bir hujumi bir parcha uzib olingan go‘shtni anglatishini va endi baliq qoni dengizda magistral kabi keng iz qoldirganligi dunyodagi barcha akulalarni chorlashini biladi.



2-rasm. Akulalar hujm qilishi

Keyingi akulalar guruhi Quyosh botishidan oldin kemaga hujum qiladi. Chol ularning boshlariga to'qmoq bilan urib, haydab yuboradi, lekin tunda ular qaytib keladi. Santyago avval yirtqichlarga qarshi to'qmoq bilan, keyin esa rumpelning o'tkir parchasi bilan kurashadi. Nihoyat, akulalar suzib ketadi: ular uchun ovqatlanishga boshqa hech narsa qolmagan edi. Kechqurun ko`rfazga kirib keldi va xonasiga borib uxladi. Bola kelib qarasa cholni qollari yaradoe edi bola hay yig`ladi. Cholga qahva olib keldi, kiyingi safar chol bilan birga baliq ovlashga ishontridi. Chunki bola hali ko`p narsa o`rganishi kerak edi.



3-rasm. Ko`rfazdagi holat.

Ko`rfazdagilar baliqning skeletini dumi uzun tumshug`ini ko`rib hayratda edilar. Chol u yoqda tush ko`rardi tushuda sherlar qirg`oqqa chiqishar edi.

Xulosa: bu asarning buyukligi sodda tuzulganida hamda asar qahramonining oddiy va keksaligida. Asarda o`z hayotimizni korishimiz mumkin. Asar chuqur va ma'noli metaforalarga qurilgan. Bunda siz Keksa chol. Dengiz bu hayot. Qayiq bu bizning prinsiplarimiz. Baliq esa bu biz hayotda erishmoqchi bo`lgan maqsadlarimiz, orzularimiz. Yozuvchi bu asari haqida shunday deydi. "Men bu asarda haqiqiy cholni, haqiqiy bolani, haqiqiy dengizni, haqiqiy baliqni va haqiqiy akulani tasvirlashga harakat qildim. Agar men bu ishni yetarli darajada uddalay olgan bo`lsam, demak ular juda ko`p ma'noni ifodalashi mumkin. Chol o`zining oezusini amalga oshirishi uchun dengizga chiqishi kerak edi. Oxir oqibat bu qarori o`zini natijasini beradi. O`zusidagi baliqni tutdi. Lekin bundan unga nima naf? Santiyago chol baliqni dengizdan sohilga olib kelgunicha baliqdan hatto asar ham qolmadi. Uni dumi va ustihoni qoldi halos. Lekin gap shundami ? Muhimi chol yengilmadi, u "Yengilmadim men ochildim" deydi. Asar qahramonini bu gapi faylasuf Epekdidni mana bu gapini yodimga soldi. "Seni mag`lub bo`lishing haqiqatni mag`lub bo`lishini anglatmaydi. Mag`lub bo`lgan narsa sening chidamsizliging va bid'atingdir"

**Foydanalilgan adabiyotlar**

1.Ernest Xeminguey, "Chol va dengiz" qissasi, Ibrohim G`ofurov tarjimasi, Toshkent "Yosh gvardiya" nashriyoti 1986-yil.

2. https://daryo.uz "*Daryo" kolumnisti Nurbek Alimov*.

# TURKIY ARUZSHUNOSLIK TARIXI XUSUSIDA

**O'rinboyeva Nazokat Zuxriddin qizi**
O'zbekiston Milliy universiteti talabasi

**Annotasiya:** ushbu maqolada mumtoz adabiyotning aruz vazniga oid masalalardagi izlanishlari natijasida yuzaga kelgan aruzshunoslik tarixiga doir risolalar xususida so'z yuritiladi.

**Kalit so'zlar:** aruz,she'riy o'lchov, she'riy tizim, vazn, sabab, vatad, fosila

Mumtoz adabiyotda faqatgina aruz vazni qo'llaniladi. Aruz– she'riy o'lchov, vazn hisoblanadi. Yaqin va O'rta Sharq xalqlarining asosiy she'riy tizimi deyish mumkin. Aruz nazariyasi turkiy xalqlarga, xususan o'zbek she'riyatiga arablardan o'tgan. Navoiyning "Mezon ul-avzon" asarida ko'rsatilishicha aruz vodiy, rukn nomiga to'g'ri keladi, ko'chma ma'noda "ustun" degani. Folklorshunoslikda esa , asosan, barmoq vazni keng foydalaniladi. E. Umarov aruzning o'zbek tili uchun mosligini, o'zbek tilida unli tovushlarning uzun- qisqaligi borligi bilan izohlab beradi. Aruz ilmi asoschisi sifatida Xalil ibn Ahmadni bilamiz. Dastlabki ma'lumotlar Xalil ibn Ahmadning "Kitob al-aruz"i ("Aruz kitobi")da bayon qilingan, keyinchalik Rashididdin Vatvot, Tusiy, Shams Qays Roziy, Mavlono Yusuf Aruziy Nishoburiylar tomonidan rivojlantirilgan. Turkiy xalqlarda aruzning ilk namunalari islom dini kirib kelgungacha bo'lgan davrlardagi qadimgi maqol va topishmoqlarda, "Devonu lug'otit turk"da uchraydi. Yusuf Xos Hojibning "Qutadg'u bilig"i shu vaznda bitilgan turkiy dostondir. Movarounnahrda aruzshunoslik ilmiga dastlabki qadamni Abu Nasr Farobiy boshlab bergan bo'lsa, keyinchalik Abu Rayxon Beruniyning " Hindiston" asari orqali aruz vazni haqida ma'lumotga ega ekanligini bilish mumkin. Shayx Ahmad Taroziyning "Funun ul-balog'a", Alisher Navoiyning "Mezon ul-avzon", Zahiriddin Muhammad Boburning "Risolai aruz" asarlari XV-XVI asrlarda turkiy aruzshunoslik alohida soha sifatida rivojlanganligini ko'rsatadi.

Aruzning kichik bo'lagi bo'lgan juzv harf va harakatlardan yasaladi, bu hol bo'g'in tushunchasiga zid emas, chunki bo'g'in ham shu unli va undosh harf (tovush)lardan tashkil topadi. Juzvlar ikkita bo'lib, ularning har biri 2 xil ko'rinishga ega. Arablar chodir uyni, ko'chma ma'noda, ikki misra she'rni ham bayt (uy) deyishgan, shu sababli, juzvni tushuntirishda chodir jihozlari bo'lgan – arqon, qoziqcha, paloye atamalaridan foydalanilgan. Juzvlar sabab (arqon), vatad (qoziqcha), fosila (palos) deb nomlangan. "Bilgilkim, she'rning avzonining madori 3 juzv biladir: sabab, vatad, fosila".

Adabiyot va san'at dunyosida eng teran qarash egasi bo'lgan mashxur Bobur Mirzo aruz ilmidagi tadqiqotlarida katta zafarlarga erishdi. Bobur hazrat Navoiyning shaxsi va ijodiga hurmat bilan munosabatda bo'lga. Uning Navoiy haqidagi : "Alisherbek naziri yo'q kishi edi. Turkiy til bila to she'r aytibturlar, hech kim oncha ko'b va xo'p aytqon emas…". Bobur o'z risolasini yaratishda aruz vazniga bag'ishlangan asarlarni, xususan Navoiyning "Mezonul avzon"ini sinchiklab o'rgangan. Boburning risolasiga ijodidan namunalar kiritilgan shoirlar orasida Alisher Navoiy birinchi o'rinda turadi. Burburshohning she'riyatida she'r va undagi mazmun, adabiy munozaraga bo'lgan qarashlarini quyidagi misra orqali bilish mumkin:

Mazmuni aning xati savodi ichra ,
Zulmat orasida oni hayvon yanglig'.

Shoir she’r xususida so‘z yuritib, uning mazmumdorligi xuddi "Obi hayvon" singari insonlarga ta’sir ko‘rsata olishi, yangi narsalarni o‘quvchiga o‘rgata bilishi zarurligini ta’kidlaydi.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**

**1.** Yusupova D. Aruz vazni qoidalari va mumtoz poetika asoslari. - Toshkent: TA’LIM-MEDIA, 2019

**2.** Boltaboyev H. Sharq mumtoz poetikasi. - Toshkent: O‘zbekiston Milliy ensiklopediyasi, 2008

**3.**Hojiahmedov A. O‘zbek aruzi lug‘ati. – T.: Sharq NMK, 1998.

# TA'LIM TIZIMINI MODERNIZATSIYALASHDA INNOVATSION PEDAGOGIK TEXNOLOGIYALARDAN FOYDALANISH.

**Abdusalomova Nazokat Rustamovna.**
Yangiyer shahar 6-sonli maktab texnologiya fani o'qituvchisi,
Xalq ta'limi a'lochisi, 9-sinf texnologiya fani darsligi muallifi

**Annotasiya.** Interfaol metodlarning afzallik tomonlari. An'anaviy va interfaol metodalrning farqini bilish natijasida ta'lim metodlarini darslarda samarali qo'llash. Interfaol usullarni qo'llash natijasida o'quvchilarning mustaqil fikrlash, tahlil qilish, xulosalar chiqarish, o'z fikrini bayon qilish, uni asoslagan holda himoya qila bilish, sog'lom muloqot, munozara, bahs olib borish ko'nikmalari shakllanib, rivojlanib borishi. Interfaol metodlarning ta'lim –tarbiya jarayoniga ijobiy ta'siri. Tafakkurning rivojlanishi bilish, tushunish, qo'llash, tahlil, umumlashtirish, baholash darajalari.

**Interfaol metod** - ta'lim jarayonida o'quvchilar hamda o'qituvchi o'rtasidagi faollikni oshirish orqali o'quvchilarning bilimlarni o'zlashtirishini faollashtirish, shaxsiy sifatlarini rivojlantirishga xizmat qiladi. Interfaol metodlarni qo'llash dars samaradorligini oshirishga yordam beradi. Interfaol ta'limning asosiy mezonlari: norasmiy bahs-munozaralar o'tkazish, o'quv materialini erkin bayon etish va ifodalash imkoniyati, ma'ruzalar soni kamligi, lekin seminarlar soni ko'pligi, o'quvchilar tashabbus ko'rsatishlariga imkoniyatlar yaratilishi, kichik guruh, katta guruh, sinf jamoasi bo'lib ishlash uchun topshiriqlar berish, yozma ishlar bajarish va boshqa metodlardan iborat bo'lib, ular ta'lim-tarbiyaviy ishlar samaradorligini oshirishda o'ziga xos ahamiyatga ega.

**Interfaol mashg'ulot samaradorligi omillari**

Hozirda ta'lim metodlarini takomillashtirish sohasidagi asosiy yo'nalishlardan biri interfaol ta'lim va tarbiya usullarini joriy qilishdan iborat. Barcha fan o'qituvchilari dars mashg'ulotlari jarayonida interfaol usullardan borgan sari kengroq foydalanmoqdalar.

Interfaol usullarni qo'llash natijasida o'quvchilarning mustaqil fikrlash, tahlil qilish, xulosalar chiqarish, o'z fikrini bayon qilish, uni asoslagan holda himoya qila bilish, sog'lom muloqot, munozara, bahs olib borish ko'nikmalari shakllanib, rivojlanib boradi.

Bu masalada amerikalik psixolog va pedagog B.Blum bilish va emotsional sohalardagi pedagogik maqsadlarning taksonomiyasini yaratgan. Uni Blum taksonomiyasi deb nomlanadi. (Taksonomiya-borliqning murakkab tuzilgan sohalarini tasniflash va sistemalashtirish nazariyasi). U tafakkurni bilish qobiliyatlari rivojlanishiga muvofiq ravishdagi oltita darajaga ajratdi.

Unga ko'ra tafakkurning rivojlanishi bilish, tushunish, qo'llash, tahlil, umumlashtirish, baholash darajalarida bo'ladi. Shu har bir daraja quyidagi belgilar hamda har bir darajaga muvofiq fe'llar namunalari bilan ham ifodalanadi, jumladan:

Bilish-dastlabki tafakkur darajasi bo'lib, bunda o'quvchi atamalarni ayta oladi, aniq qoidalar, tushunchalar, faktlar va shu kabilarni biladi. Bu tafakkur darajasiga muvofiq fe'llar namunalari: qaytara bilish, mustahkamlay olish, axborotni etkaza olish, aytib bera olish, yozish, ifodalay olish, farqlash, taniy olish, gapirib berish, takrorlash.

Tushunish darajasidagi tafakkurga ega bo'lganda esa, o'quvchi faktlar, qoidalar, sxema, jadvallarni tushunadi. Mavjud ma'lumotlar asosida kelgusi oqibatlarni taxminiy tafsiflay oladi.

Bu tafakkur darajasiga muvofiq fe'llar namunalari: asoslash, almashtirish, yaqqollashtirish, belgilash, tushuntirish, tarjima qilish, qayta tuzish, yoritib berish, sharhlash, oydinlashtirish.

Qo'llash darajasidagi tafakkurda o'quvchi olgan bilimlaridan faqat an'anaviy emas, noa'nanaviy holatlarda ham foydalana oladi va ularni to'g'ri qo'llaydi. Bu tafakkur darajasiga muvofiq fe'llar namunalari: joriy qilish, hisoblab chiqish, namoyish qilish, foydalanish, o'rgatish, aniqlash, amalga oshirish, hisob-kitob qilish, tatbiq qilish, hal etish.

Tahlil darajasidagi tafakkurda o'quvchi yaxlitning qismlarini va ular o'rtasidagi o'zaro bog'liqliklarni ajrata oladi, fikrlash mantiqidagi xatolarni ko'radi, faktlar va oqibatlar orasidagi farqlarni ajratadi, ma'lumotlarning ahamiyatini baholaydi. Bu tafakkur darajasiga muvofiq fe'llar namunalari: keltirib chiqarish, ajratish, tabaqalashtirish, tasniflash, taxmin qilish, bashorat qilish, yoyish, taqsimlash, tekshirish, guruhlash.

Umumlashtirish darajasidagi tafakkurda o'quvchi ijodiy ish bajaradi, biror tajriba o'tkazish rejasini tuzadi, birnechta sohalardagi bilimlardan foydalanadi. Ma'lumotni yangilik yaratish uchun ijodiy qayta ishlaydi. Bu tafakkur darajasiga muvofiq fe'llar namunalari: yangilik yaratish, umumlashtirish, birlashtirish, rejalashtirish, ishlab chiqish, tizimlashtirish, kombinastiyalashtirish, yaratish, tuzish, loyihalash.

Baholash darajasidagi tafakkurda o'quvchi mezonlarni ajrata oladi, ularga rioya qila oladi, mezonlarning xilma-xilligini ko'radi, xulosalarning mayjud ma'lumotlarga mosligini baholaydi, faktlar va baholovchi fikrlar orasidagi farqlarni ajratadi. Bu tafakkur darajasiga muvofiq fe'llar namunalari: tashxislash, isbotlash, o'lchash, nazorat qilish, asoslash, ma'qullash, baholash, tekshirish, solishtirish, qiyoslash.

Interfaol usullar ko'p turli bo'lib, ularning hammasi ham har qanday progressiv usullar kabi eng avalo, o'qituvchidan mashg'ulot oldidan katta tayyorgarlik ko'rishni talab qiladi.

**Adabiyotlar ro'yxati.**

[1]. Dadajonov R. O'quvchilarda matematik qobiliyatni o'stirish haqida. Maktab ta'limini rivojlantirish Davlat umummilliy dasturi asosida malaka oshirish va qayta tayyorlash sifat va samaradorligini ta'minlashning ilmiy-pedagogik asoslari. Respublika ilmiy-amaliy konferenstiyasi materiallari.-Toshkent, 2006 y.

[2]. Selevko G.K. Sovremennie obrazovatelnie texnologii. – M., 1998 g.

# G'AFUR G'ULOMNING MUQIMIY HAYOTI VA IJODI BO'YICHA QARASHLARI

**Sharopov Abdunazar**
Guliston Davlat Universiteti 3- bosqich talabasi
abdunazar1003a@gmail.com

Kelar oxir seni ham yo'qlag'udek bir zamon yaxshi
(Muhammad Aminxo'ja Muqimiy)

**Annotatsiya :** Ushbu maqolada elimiz suygan shoir G'afur G'ulomning demokratik shoir Muhammad Aminxo'ja Muqimiy hayoti va ijodi haqidagi izlanishlari haqida ma'lumotga ega bo'lish mumkin.

**Kalit so'zlar :** G'afur G'ulom, Muhammad Aminxo'ja Muqimiy, " Tanobchilar ", "Muqimiy ",. demokratik shoir.

**Annotation:** In this article you can learn about the research of the beloved poet Gafur Ghulam on the life and work of the democratic poet Muhammad Aminkhoja Muqimi.

**Keywords:** Gafur Gulam, Muhammad Aminkhoja Muqimiy, "Tanobchilar", "Muqimiy",. democratic poet

**Аннотация:** В этой статье имеет подборке об исследованиях известных поэта Гафура Гулама о жизни и творчестве поэта-демократа Мухаммада Аминходжи Мукими.

**Ключевые слова:** Гафур Гулам, Мухаммад Аминходжа Мукимий, "Танобчилар", "Мукимий",. демократический поэт




Xalqimizning zabardast vakillaridan biri bo'lgan inson, akademik, shoir va yozuvchi G'afur G'ulom nomi barcha uchun birday tanish deb o'ylaymiz. Chunki ,u o'z asarlari bilan xalq qalbidan chuqur joy olgan ijodkor edi. Yozmishlari xaql qalbi qadar yaqin , sodda va ravon tilda edi. Shoir ijodiy bisoti juda boy ,unda : she'rlar, dostonlar , publitsistik va badiiy - tanqidiy maqolalar, ocherklar, adabiy lavhalar, nutqlar , tarjimalar va boshqa nasriy asarlarni o'z ichiga qamrab olgandir.Shuni alohida ta'kidlash o'rinliki muxlislar asosan G'afur G'ulomni shoir sifatida qabul qilishgan , bunga sabab she'rlari xalq bilan yaqinligi va hayotiyligi bilan bog'lash mumkin. Ayni damda G'afur G'ulomgagina xos bo'lgan donishmandlikni ham aynan shu she'rlarida ko'rishimiz mumkin. " Alisher " nomli she'rida sharq donishmandligi yaqqol o'z ifodasini topgan :

Hirot tongotarin tasavvur qilib ,
Yigitlik umringring kamolin koʻrdim.
Qarigan chogʻlaring qaro shomida
Xuroson oʻlkasin zavolin koʻrdim.

Zavolni bilmagan porloq ijoding,
Maʼrifat mulkida bitmas xazina!
Insoniy kamolat katta yoʻlida
Bir poya yuksakroq oltindan zina.

Gʻafur Gʻulom akademik ijodkor edi uning publitsistik va adabiy - tanqidiy maqolalari oʻz davri uchun muhim voqea sanalgan. Ularda davr ijodkorlariga munosabat, oʻtmish shoirlarining hayoti va ijodi haqida yangi faktlar , adabiyoti haqidagi chuqur oʻylari kabi juda zalvorli , eskirmaydigan mavzularni koʻramiz. Ustoz ijodkorning Muhammad Aminxoʻja Muqimiy haqidagi maqolalari ayniqsa ahamiyatli, chunki Muqimiy ijodini oʻrganish borasida olib borgan izlanishlari natijasida shoir ijodi haqida koʻplab maʼlumotlarga ega boʻlgan Gʻafur Gʻulom u haqida mazmundor maqolalar eʼlon qilgan. Aynan Gʻafur Gʻulom tomonidan tuzilgan " Muqimiy bayozi "nomli toʻplam juda katta ahamiyatga molik ishdir. Bundan tashqari " Mulla Muhammad Aminxoʻja Muqimiy" maqolasida Muqimiy hayotiy va ijodiy faoliyati haqida soʻzlab :"XlX asr shoirlari ichida omma oʻrtasida eng tarqalgani , xaqlni sevaturgani mutlaqo Muqimiydir... Furqat, Rojiy, Zavqi, Kamiy, Almaiy, Oqilxon toʻra,Toshxoʻja eshon Asiriy, Xislatlar bilan doʻst edi".Koʻrinadiki Muqimiy oʻz davridayoq mashhur boʻlgan ,lekin gʻariblik va faqirlikda hayot kechirganligini " Muqimiy "maqolasi bergan maʼlumotlardan anglashiladi : " Umrini gʻoyat fakirlikda oʻtkazdi. Uning koʻpincha hujralarda gʻazallar yozib, xat mashq qilib ,kitob oʻqib oʻtirganini koʻrish mumkin edi "

Gʻafur Gʻulom oʻzining yana bir " Muqimiy " nomli maqolasida yuqoridagi maʼlumotlarni boyitib bayon etadi : " Muqimiy gʻoyat kambagʻal hayot oʻtkazdi. Doimo moddiy qiyinchiliklar ichida yashadi. Oʻzgalarning devonini koʻchirib berish, bitta - ikkita shogirdlarini oʻqitish va chiroyli xat bilan nusxalar -- lavhalar yozishdan keladigan daromad juda oz edi. U jiyaniga yozgan maktubida : " ...men olamda bir faqir bechora kishiman " ,deydi" [ 1 ]

Oʻzi moddiy qiyinchiliklar ichida yashagani uchunmi yoki oddiy xalqqaoʻta darajada yaqin boʻlgani uchunmi Muqimiy oddiy dehqonlar, kosib va hunarmandlar dardini qalamga oldi. Uning bu boradagi ishlarini "Tanobchilar" hajviyasi yaqqol koʻrsatib bera oladi. Ekspluatator boylarning ayanchli obrazini keskin qoralaydi, xaqlni oʻylamaydigan , faqat oʻz shaxsiy manfaatlari yoʻlida oddiy dehqonlarni qiynab ular ustida nohaq boj va soliq soladigan amaldorlarni keskin qoralaydi. Gʻafur Gʻulom Muqimiy hayotini naqadar bekaslikda oʻtgani haqida maʼlumot berish barobarida uning nozik didli hassos shoir ekanligini ham qayd etadi , uning satirik asarlar yozishdagi mahoratidan oʻrnak olish ,oʻrganish kerakligini uqtiradi.

Muqimiy demokratik shoir boʻlgan , har doim xalq bilan , Haq bilan boʻlgan . Gʻarshi oʻsha paytdagi ayrim amaldorlar va boshqa tabaqa vakillariga yoqmagan boʻlsa ham u chekinmadi, qoʻrqmadi har qanday holatda ham rost gapni ayta oldi. Buni u " Kim desun " nomli gʻazalida chiroyli tarzda bayon etgan :

G‘ar qilish boshimg‘a kelsa degaymen rostin ,
So‘zki haq bo‘lsa , savolimg‘a javobim kim desun ?

G‘afur G‘ulom mumtoz adabiyoti vakillariga zo‘r hurmat bilan qaragan, ularni sevib mutolaa qilgan, Sharq kalassik adabiy durdonalardan o‘zbek tiliga ham tarjima qilgan . Bulardan : Rudakiy, Shayx Sa'diy Sheroziy, Abdurrahman Jomiy, Foniy , Mirzo Abdulqodir Bedil kabi mumtoz ijodkorlar asarlaridan qilingan tarjimalarni keltirish mumkin.



Ulug‘ mutafakkir Alisher Navoiyning fors- tojik tilida bitilgannodir g‘azalini o‘zbek tiliga tarjima qilgan , unda bevafolik qoralanadi, bevafo insonlarni yod etmaslik tavsiya qilinadi :

Yaxshi bo‘lg‘ay olam ahlin qilmasang hech yodlarin,
Olmasang hech xotiringga yodlarin, bedodlarin. [ 2 ]

U faqat shu bilan to‘xtab qolgani yo‘q albatta jahon adabiyoti durdonalari va rus adabiyotidan ham nodir tarjimalar qoldirdi: Dante, Shekspir, Shiller, Krilov, Pushkin,Shevchenko,Lermontov, Nekrasov va boshqalarni misol keltirish mumkin Bu orqali u o‘zbek tarjima adabiyotiga ham buyuk xazina qoldirdi, uni mazmundor asarlari bilan boyitdi.

Umuman olganda G‘afur G‘ulom ijodi har bir adabiyot shaydosi uchun bitmas xazinadir ,uni oralab borar ekanmiz ichidan nodir gavharlar topib olaveramiz. O‘zining40 yillik ijodiy bisotink bizga meros qilib qoldirgan akdemik shoirning ijodidan bizyuqorida ozgina tushuncha oldik xolos. Zero, G‘afur G‘ulomning Mukammal asarlar to‘plami 12 - jildda nashr etilgan va undan ijodkorning deyarli asarlari o‘rin olgan. Shoir to‘g‘risida to‘liq ma’lumot olish uchun ana shu tomlikni va yetuk adabiyotshunoslarning ilmiy maqolalaridan bahramand bo‘lishlozimdir qolamiz.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO‘YXATI :**

1. G‘afur G‘ulom. Mukammal asarlar to‘plami. O‘n birinchi tom. T -- 1989.
2. G‘afur G‘ulom. Asarlar. To‘qqizinchi tom.Tarjimalar. T -- 1977.

# AYOLLAR VA IJTIMOIY TARAQQIYOT

**Abdulazizova Nigora Muhammad qizi**
**Namangan davlat universiteti talabasi**
**nigora.muhammad@mail.ru**

**Anotatsiya:** Ushbu maqolada ayollarning jamiyat taraqqiyotida tutgan o'rni, ilm-fan va ijtimoiy sohadagi izlanishlari, ayollar faolligini oshirish maqsadida olib borilayotgan keng islohotlar, yaratilayotgan zarur sharoitlar hamda gender tenglik mavzusida so'z yuritiladi.

**Abstract:** This article discusses the role of women in the development of society, research in science and social spheres, extensive reforms to increase women's participation, the necessary conditions and gender equality.

**Kalit so'zlar:** Milliy strategiya, gender tenglik, oila instituti, ishbilarmon ayol, siyosatchi ayollar, ayol rahbar.

**KIRISH**

Ma'lumki, o'zbek ayollari nafaqat o'zining hayosi, husn-u xulqi bilan, balki mustahkam irodasi, yuksak ma'naviyati, matonati, aql-zakovati bilan qadim-qadimdan butun dunyoni hayratga solib kelgan. Tarixga nazar soladigan bo'lsak, davlatni boshqargan buyuk amaldorlar, amirlar-u xonlarning muvaffaqiyatida ham ayollarning o'rni beqiyos bo'lgan. Ayollar orasidan shavkatli hukmdorlar, oqila maslahatgo'ylar, etuk shoiralar, zabardast olimalar, zukko san'atshunoslar etishib chiqqan. Buni birinchi Prezidentimiz I.Karimovning 1998- yil 5-dekabrda so‘zlagan nutqlaridan ham bilib olishimiz mumkin: «Xalqimiz o‘zining jasorat va matonati, aql-zakovati, nafosati va nazokati bilan tarixdan o‘chmas iz qoldirgan To‘maris, Bibixonim, Gulbadanbegim, Zebuniso, Nodira, Uvaysiy, Anbar otin va boshqa yuzlab ayollarimizni hamisha ehtirom bilan tilga oladi". Darhaqiqat, bugungi kunda ham o‘z aqli, bilimi va iste’dodi, mehnatsevarligi va shijoati bilan hayotning hal qiluvchi sohalarini tebratib kelayotgan ayollarimiz talaygina. Bir oila bekaligi bo‘ladimi, davlat va jamiyat boshqaruvi, tibbiyot, ta’lim-tarbiya, madaniyat, ilm-fan taraqqiyoti bo‘ladimi, fermerlik harakati va kasanachilik, kichik biznes, tadbirkorlik bo‘ladimi, mana shunday murakkab vazifalarni ayollar samarali ado etib kelmoqdalar. Bugungi kun ayolining ilmi, iqtidori, zakovati, ijodkorligi, yaratuvchanligi dunyoni yana bir karra lol qoldirmoqda. O‘zlikni anglash, barkamol shaxsni voyaga yetkazish, sog‘lom turmush tarzini yaratish, tarixiy qadriyatlar, milliy an’analar davomiyligini ta’minlash, hatto jamiyatni demokratlashtirish kabi global muammolarni ham ayolsiz, uning ishtirokisiz tasavvur etib bo'lmaydi desak, xato bo'lmasa kerak, nazarimda. Ayni dam xotin-qizlar orasida tadbirkorlikni rivojlantirish jahon miqyosida davom etayotgan muhim jarayonlardan biri hisoblanadi.

**TAHLIL VA METODOLOGIYA**

So'nggi yillarda davlatimiz tomonidan ayol-qizlarga qaratilayotgan e'tibor tahsinga sazovor. O’zbekiston Respublikasi birinchi Prezidentining 1995 yil 2 martdagi «O’zbekiston Respublikasi davlat va ijtimoiy qurilishida xotin-qizlarning rolini oshirish chora-tadbirlari to’g’risida»gi Farmoni, 1998 yilning «Oila yili», 1999-yilning «Ayollar yili» deb e’lon qilinishi, 1999 yil 17-martdagi «Xotin-qizlarning ijtimoiy muhofazasini kuchaytirishga oid qo’shimcha

chora-tadbirlar to'g'risida»gi Farmon va qaror hamda qonunlar fikrimizning yorqin dalilidir. Yurtboshimiz Sh. Mirziyoyev tomonlaridan ilgari surilgan "Besh tashabbus"ning biri ham aynan xotin-qizlarni ish bilan ta'minlashga yo'naltirilganligi ham jamiyatimizda ayollarning o'rni naqadar beqiyos ekanligidan dalolat beradi. Tashabbusning ijrosini ta'minlash yuzasidan ayollar tadbirkorligini, kasanachilik va hunarmandchilikni qo'llab-quvvatlovchi bir talay mexanizmlar tashkil etilmoqda. Shuni ham ta'kidlab o'tish kerakki, 2017-2021-yillarga mo'ljallangan harakatlar strategiyasida ayollarning ijtimoiy-siyosiy faolligini oshirish, davlat va jamiyatdagi rolini kuchaytirish, ayollarni ishga joylashtirish, kasb-hunar kollejlari bitiruvchilarini tadbirkorlikka keng jalb etish va oila poydevorini yanada mustahkamlash belgilangan. Ilmiy faoliyat bilan shug'ullanayotgan ayollarga ham zarur sharoitlar yaratilib, har tomonlama qo'llab-quvvatlanmoqda. Olima ayollar tajribasini ommalashtirish, innovatsion ishlanmalarini hayotga tatbiq etish hamda ilmiy to'plamlarini nashr qilishga ko'maklashish borasida zarur chora tadbirlar amalga oshirilmoqda.

**MUHOKAMA**

Mutaxassislarning fikriga ko‘ra, aynan xotin-qizlar tadbirkorligining salohiyati jahon yalpi ichki mahsulotini ikki barobarga oshirishi mumkin. Boston Consulting Group kompaniyasi ekspertlari ham aynan shunday xulosaga keldi. Ular o‘tkazgan tadqiqot ma’lumotlariga ko‘ra, agar ayol tadbirkorlar soni erkak biznesmenlar soniga teng bo‘lganida, jahon iqtisodiyoti hajmi 2,5 trillion dollardan 5 trillion dollarga oshgan bo‘lardi.

Bugungi kunda ayollar yurtimizning mehnatga layoqatli va iqtisodiy jihatdan faol aholisining katta qismini tashkil etilishini inobatga olib, O‘zbekiston Hukumati xotin-qizlar tadbirkorligini mamlakatimiz iqtisodiy taraqqiyoti uchun eng muhim resurslardan biri sifatida ko‘rib chiqmoqda.

Ijtimoiy sohaga yo‘naltirilgan biznes, ya’ni bolalar va yoshlarni har tomonlama rivojlantirish va ularga ta’lim berish sohasidagi loyihalarning 90 foizi aynan xotin-qizlar tomonidan amalga oshirilayotgani ham quvonarli hol. Iqtisodiyotda xotin-qizlar tadbirkorligi ulushini oshirish uchun ayollarga oilaviy va xususiy tadbirkorlikni tashkil etish uchun imtiyozli kreditlar berilmoqda. Shuningdek, ayollar tadbirkorligini moddiy va tashkiliy jihatdan qo‘llab-quvvatlashda hamkorlik olib borilmoqda

O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Birlashgan Millatlar Tashkiloti Bosh Assambleyasining 75-sessiyasida “Jamiyatni siyosiy, ijtimoiy va iqtisodiy modernizatsiya qilish bo‘yicha keng ko‘lamli chora-tadbirlarimiz natijasida yangi O‘zbekiston shakllanmoqda. Bugungi kunda mamlakatimizdagi demokratik o‘zgarishlar ortga qaytmaydigan tus oldi. Biz uchun gender tenglik siyosati ustuvor masalaga aylandi. Xotin-qizlarning davlat boshqaruvidagi o‘rni tobora kuchaymoqda. Yangi Parlamentimizda ayol deputatlar soni ikki barobarga ko‘paydi”, deb mazkur masalaga alohida urg‘u berdi. Darhaqiqat, davlat boshqaruvida xotin-qizlarning rolini oshirish ham milliy barqaror rivojlanishining asosiy elementlaridan biridir

Shu o'rinda Prezidentimizning so'zlarini eslab o'tishni joiz deb bildim: “Meni kishilarimizning ongida paydo bo‘lgan stereotip ko‘p o‘ylantiradi. Odatda biz ayolni avvalambor ona, oila qo‘rg‘onining qo‘riqchisi sifatida hurmat qilamiz. Bu, shubhasiz, to‘g‘ri. Ammo bugun har bir ayol oddiy kuzatuvchi emas, balki mamlakatda amalga oshirilayotgan demokratik o‘zgarishlarning faol va tashabbuskor ishtirokchisi ham bo‘lishi kerak”.

**XULOSA**

Xulosa o'rnida shuni aytish mumkinki, agar biz ayol mavqeyini koʻtarsak, uning jamiyatdagi imkoniyatlarini kengaytirsak bugungi koʻplab muammolarimiz hal boʻladi. Oʻzbekistonda ayollar ijtimoiy- iqtisodiy, siyosiy va gumanitar sohalarda oʻta muhim masalalarni hal qilishda ayni kerakli mutaxassislardir. Birinchi Prezidentimiz ta'birlari bilan aytganda: "Jamiyatning demokratik o’zgarish yo’lidan nechog’li ilgarilab ketgani shu jamiyatning ayollarga bo’lgan munosabati uning madaniy-ma’naviy saviyasini belgilaydi".

**Foydalanilgan adabiyotlar ro'yhati:**

1. Karimov. I. A. “ Yuksak ma’naviyat yengilmas kuch"- T “Ma’naviyat” 2008.

2. Karimov. I. A. “ Ozod va obod vatan, erkin va farovon hayot pirovard maqsadimiz" – T “Oʻzbekiston” 2000.

3. Shavkat Mirziyoyev “ Milliy taraqqiyot yoʻlimizni qat’iyat bilan davom ettirib, yangi bosqichga koʻtaramiz” Toshkent- “Oʻzbekiston” 2017.

4. www.standart.uz

4. www.gender.stat.uz

6. www.strategy.uz

**Qonunchilik hujjatlari:**

1. O’zbekiston Respublikasi Konstitusiyasi. -Toshkent. O’zbekiston, 2012.11 b.

2. Oʻzbekiston Respublikasi Prezidentining 2004 -yil 25 -mayda «Oʻzbekiston Xotin-qizlar qoʻmitasi faoliyatini qoʻllab-quvvatlash borasidagi qoʻshimcha chora-tadbirlar toʻgʻrisida»gi PF-3434-sonli Farmoni

# ПРЕЦЕДЕНТ НОМ ТУШУНЧАСИНИНГ МОҲИЯТИ

**Ахмаджонов Нурбек**
**Фарғона давлат университети ўқитувчиси**

Сўнгги пайтларда тилшуносликда маданиятлараро алоқа билан боғлиқ муаммоларга қизиқиш кучаймоқда. Турли маданият вакиллари ўртасидаги алоқа амалиётининг кенгайиши дунё манзараларида сезиларли фарқларни нафақат лингвистик код билан, балки миллий характернинг ўзига хос хусусиятларини белгилайдиган маданий фактларни билиш билан ҳам очиб беради ва ўзлаштириш зарурлигини тақозо этади. Бундай фактлар одатда “прецедент” деб номланади. Улар дунё ғоясини минималлаштирилган шаклда белгилаб берувчи лингвокультурал ҳамжамиятнинг когнитив базасининг ядро қисмидир.

Ю.Н.Караулов тилшуносликда прецедент тадқиқотининг асосчиси ҳисобланади, у маълум бир шахс учун когнитив ва ҳиссий муносабатларда муҳим бўлган бирликларни белгилаш учун прецедент матн тушунчасини илмий фойдаланишга киритди[1]. Интертекстуаллик ҳар қандай замонавий матннинг энг муҳим хусусияти ҳисобланади. Айнан интертекстуализм тушунчаси асосида “прецедент” атамаси пайдо бўлди, шу асосда прецедент бирликлар назарияси яратилди. Прецедент номлар интертекстуаллик воситаларида муҳим ўринни эгаллайди, яъни таниқли исмлар, улар матнда нафақат маълум бир шахсни белгилаш учун, балки ўзига хос маданий белги маълум фазилатлар, психотиплар, ҳодисалар, тақдирлар сифатида ҳам ишлатилади.

Қомусий олим Й.В.Гёте ҳам ўзининг “Ҳикматлар хазинаси” номли асарида прецедент сўзига қуйдагича таъриф беради: “Прецедент, бошқача қилиб айтганда, қачонлардир содир бўлган, айтилган ёки ҳал этилган нарсани далил қилиб келтиришнинг аҳамияти каттадир; бироқ фақат ўта кетган расмиятчи одамгина прецедентсиз иши битмайди”[2].

Прецедент назарияни ўрганишда И.В.Захаренко, Д.Б.Гудков, Д.В.Багаева, В.В.Красных каби машҳур олимлар катта рол ўйнадилар. Ушбу олимлар томонидан прецедент бирликларнинг турларидан бири бўлган “прецедент матн” атамаси кенг миқёсда тадқиқ қилинган.

Ю.Н.Караулов таъкидлаганидек, прецедент номлар кучайтирувчи бўлиб, муаллифга бадиий образ яратишда ёрдам беради, улар прецедент матнда мавжуд бўлган кенг кўламли когнитив ва ҳиссий-баҳоловчи жиҳатларни жойлаштириш учун ихчам шаклда бой имкониятларни ўз ичига олади[3].

Д.Б.Гудков таъбирича, прецедент ном - бу прецедент матн ёки прецедент вазият билан боғлиқ бўлган индивидуал исм ёки маълум бир сифатларнинг мос ёзувлар тўпламини кўрсатувчи рамзий номдир[4].

---

[1] Караулов Ю.Н. Русский язык и языковая личность. М., 1987. С-216

[2] Й.В.Гёте Maximen und Reflexionen . (Werke) , М.Акбаров (таржимон) “Ҳикматлар хазинаси”. Шарқ нашриёт-мабаа, аксиядорлик компанияси , Бош тахририяти, 2008 .Б-19

[3] Караулов, Ю.Н. Русский язык и языковая личность [Текст] / Ю.Н. Караулов. – М.: Наука, 1987.С - 225

[4] Гудков, Д. Б. Теория и практика межкультурной коммуникации [Текст] / Д. Б. Гудков. – М. : ИТДГК «Гнозис», 2003.С-108

Қишлоқ хўжалигига келганда, пахтадан ташқари барча экинлар қийматини буғдойнинг ялпи ҳосили жиҳатидан тенглаштирилиши мумкинлигини ҳисобга олиб, буғдой ҳосилдорлигини ҳар десятинадан ўртача 40 пуд ва пахта ҳосилдорлигини бир десятинадан 50 пуд миқдорида ҳисобланиб, қишлоқ хўжалиги баланси қуйидагича келтирилган:

312 000 десятина ерга буғдой ва бошқа донли экинлар экилган бўлиб, ҳар десятинадан ўртача 40 пуддан ғалла ҳосили ҳисобланиб, бир пуд ғалла 1 рубл 50 тийиндан нархланганда – жами 18миллион 720 минг рубллик ҳосил етиштирилиши кўзда тутилган.

122 000 десятина ерга пахта экилган ва бир десятинадан ўртача 50 пуддан пахта ҳосили мўлжалланиб, бир пуд пахта 4 рубл 50 тийиндан нархланган ҳолда – жами 27 млн 450 минг рубллик пахта етиштирилиши кўзда тутилган [18].

Чорвачилик даромадлари эса юқорида келтириб ўтилганидек, 1 миллион 900 минг рублни ташкил этган. Айни пайтда, ипакчиликдан келадиган даромад ўтган йилдагига нисбатан 50% кўпроқ бўлиши кўзда тутилиб, жами 4 миллион рубл миқдорида белгиланган [19].

Умуман, 1924-1925 хўжалик йилида Фарғона вилоятининг жами қишлоқ хўжалик даромадлари 52 миллион 200 минг рубл миқдорида бўлиши Госплан томонидан белгиланган ва бу 1923-1924 хўжалик йилидаги 39 млн. 600 минг рубллик ялпи даромаддан 12 млн. 600 минг рублга ёки 32% га кўпроқ бўлган. Айтиш мумкинки, вилоятда қишлоқ хўжалик экинлари ҳосили бўйича даромадларнинг бир йилда 32 фоизга кўпайишини жуда салмоқли ютуқ деб баҳолаш мумкин.

Вилоятдаги ҳунармандчилик ишлаб чиқариши 12 миллион 800 минг рубл миқдорида экани ҳамда мавжуд саноат корхоналарининг ишлаб чиқариши 5 миллион рубл миқдорида бўлишини эътиборга олганда, вилоятнинг умумий ишлаб чиқариш салоҳияти қуйидагичадир:

қишлоқ хўжалигида – 52 млн. 200 минг рубл;

ҳунармандчилик ишлаб чиқаришида – 12 млн. 800 минг рубл;

фабрика-завод саноатида – 5 млн. рубл;

Жами – 70 миллион рубл [20].

Фарғона вилоятининг 70 миллион рубллик ялпи бюджетининг даромад қисмини қишлоқ хўжалиги балансининг ўсиши билан таққослаганда кўриш мумкинки, ўтган йилга нисбатан вилоят ялпи даромадининг 32% га ошиши бюджет даромад қисмининг 65% га ошишини таъминлаган.

1924-1925 хўжалик йили учун Фарғона вилоятининг даромад сметаси 3 миллион 329 минг 164 рубл миқдорида белгиланган бўлиб, асосий даромад манбаи бўлмиш солиқлардан 1 миллион 944 минг 908 рубл даромад олиш мўлжалланган. Солиқлардан ташқари даромад киримлари 1 миллион 334 минг 122 рубл бўлиши кўзда тутилган. Ялпи даромад алоҳида ҳудудлар бўйича қуйидагича белгиланган:

Қўқон уезди ва шаҳри бўйича – 1 миллион 120 минг 856 рубл (33,7 %)

Андижон уезди ва шаҳри – 688 минг 586 рубл (20,7 %)

Наманган уезди ва шаҳри – 615 минг 796 рубл (18,4 %)

Марғилон уезди ва шаҳри – 573 минг 200 рубл (17,2 %)

Ўш уезди ва шаҳри – 229 минг 050 рубл (6,9 %)

Вилоят даромадлари – 101 минг 676 рубл (3,1 %)

Жами: 3 миллион 329 минг 164 рубл (100 %) [21].

Ҳаражатлар сметаси вилоят бўйича 6 миллион 259 минг 841 рубл миқдорида белгиланган бўлиб, ноишлаб чиқариш характеридаги ҳаражатлар суммаси 2 миллион 966 минг 344 рублни ёки жами ҳаражат суммасининг 47,4 фоизини ташкил этган. Жумладан, умумий маъмурий муассасалар учун – 1 миллион 110 минг 587 рубл (17,9%), милиция учун – 1 миллион 086 минг 543 рубл (17,4%), қамоқ жойлари учун – 236 минг 767 рубл (3,8%), ҳарбий қисмлар учун – 138 минг 589 рубл (2,2%), адлия муассасалари учун – 212 минг 443 рубл (3,4%), ижтимоий суғурта учун – 178 минг 200 рубл (2,8%), меҳнат бўлими учун – 3 минг 215 рубл (0,1%) ҳаражатлар белгиланган. Қолган 3 миллион 293 минг 497 рубллик ҳаражатлар ёки жами ҳаражатлар суммасининг 52,6 фоизи қуйидаги мақсадлар учун йўналтирилиши кўзда тутилган:

Коммунал хизматлар учун – 336 минг 401 рубл (5,4 %);

Халқ маорифи учун – 1 миллион 365 минг 222 рубл (21,8 %);

Соғлиқни сақлаш учун – 450 минг 613 рубл (7,2 %);

Қишлоқ хўжалиги учун – 781 минг 251 рубл (12,5 %) [22].

Фарғона вилоятининг хўжалик йилидаги даромади билан ҳаражатлари таққосланганда кўринадики, ҳаражат суммаси даромад суммасидан 2 миллион 930 минг 677 рубл ёки 46,8% кўпроқни ташкил этган. Алоҳида сметалар бўйича даромад камомади қуйидагича тақсимланган:

1-ЖАДВАЛ

Фарғона вилоятининг 1924-1925 хўжалик йилидаги даромад ва ҳаражат суммалари

| Сметалар мазмуни | Жами даромадлар суммаси | Жами ҳаражатлар суммаси | Камомад суммаси (рубл) |
|---|---|---|---|
| Вилоят | 811 317 | 1 586 699 | 774 382 |
| Қўқон шаҳри | 558 957 | 733 393 | 174 436 |
| Қўқон уезди | 281 685 | 629 623 | 347 938 |
| Андижон шаҳри | 238 598 | 339 634 | 101 036 |
| Андижон уезди | 277 842 | 684 788 | 406 946 |
| Наманган шаҳри | 225 144 | 289 777 | 64 633 |
| Наманган уезди | 197 103 | 579 558 | 382 455 |
| Чуст | 52 802 | 54 318 | 1 516 |
| Марғилон шаҳри | 138 075 | 185 761 | 47 686 |
| Марғилон уезди | 211 533 | 516 371 | 47 686 |
| Фарғона шаҳри | 107 058 | 196 992 | 89 934 |
| Ўш шаҳри | 83 097 | 147 154 | 64 057 |
| Ўш уезди | 145 953 | 316 703 | 170 750 |
| ЖАМИ: | 3 329 264 | 6 259 841 | 2 930 677 |

Жадвалдан кўриниб турганидек, даромад камомади вилоят ва уездлар сметалари бўйича бир хил эмас, яъни вилоятнинг даромадидан ортиқча ҳаражатлари 774 минг 382 рублни ёки даромадга нисбатан 48,7% кўпроқни ташкил этган бўлса, уездлар бўйича 1

миллион 612 минг 927 рублни ёки 43,0% ни, шаҳарлар бўйича эса 543 минг 368 рублни ёки 21,6 % кўпроқни ташкил этган [23]. Юзага келган 2 миллион 930 минг 677 рубллик бюджет тақчиллигини Марказдан бериладиган дотация ҳисобидан қоплаш кўзда тутилган.

**ХУЛОСА**

Умуман, айтиш мумкинки, янги иқтисодий сиёсат Туркистон АССРда зига хос тарзда кечди. Ўлка иқтисодий жиҳатдан мамлакатнинг Европа қисмига нисбатан анча қолоқ бўлганлиги учун айрим янгилик ва тадбирлар Марказга нисбатан анча кеч татбиқ этилди. Бу ҳолат янги иқтисодий сиёсатнинг зиддиятли хусусиятларини намоён этар эди. Юқорида келтириб ўтилган статистик маълумотларни таҳлил этиш асосида хулоса чиқариш мумкинки, янги иқтисодий сиёсат 1921 йилда жорий этилганига қарамай, Фарғона вилоятида 1924-1925 хўжалик йилида ҳам кутилган самараларни бермаган. Бунинг асосий сабаби, кўриб ўтилган йилларда Фарғона водийсида авжига чиққан “босмачилик” ҳаракати халқ хўжалигининг турли соҳаларини тубдан издан чиқиб кетишига сабаб бўлган эди.

## АДАБИЁТЛАР РЎЙХАТИ

7. Генкина Э.Б. (1954) Переход Советского государства к нэпу (1921-1922 гг.). – Москва: Госполитиздат. – 346 с.
8. Директивы КПСС и Советского правительства по хозяйственным вопросам. 1917-1957 гг. (1957) Сборник документов. В 4 томах. Т.1. 1917-1928 годы. – Москва: Госполитиздат. – 879 с.
9. История СССР с древнейших времен до наших дней. (1967) Том 8. – Москва. – 600 с.
10. Поляков Ю.Л. (1972) Переход к НЭПу. – Москва: Знание. – 342 с.
11. История социалистической экономики СССР. Том 2. (1976) Переход к нэпу. Восстановление народного хозяйства СССР 1921-1925 гг. – Москва: Наука. – 688 с.
12. Горинов М.М. (1990) НЭП поиски путей развития. – Москва. – 264 с.
13. Валентинов Н. (1991) Новая экономическая политика и кризис партии после смерти Ленина. – Москва. – 375 с.
14. Ўзбекистоннинг янги тарихи. Иккинчи китоб. Ўзбекистон совет мустамлакачилиги даврида. (2000) Тузувчилар: М.Жўраев, Р.Нуруллин, С.Камолов ва бошқ. – Тошкент: Шарқ. – 688 б.
15. Ўзбекистон тарихи (1917-1991 йиллар). Иккита китоб. К.1. (2019) Ўзбекистон 1917-1939 йилларда. Масъул муҳаррирлар: Р.Абдуллаев, М.Раҳимов, Қ.Ражабов. – Тошкент: O’zbekiston. – 560 б.
16. Материалы по районированию Узбекистана. (1926) Выпуск 1. Краткая характеристика проектируемых округов и районов. – Самарканд: Изд. ЦК УзССР. –Б. 22.
17. Фарғона вилоят давлат архиви (ФВДА), 121-фонд, 2-рўйхат, 241-иш, 72-в.
18. ФВДА, 121-фонд, 2-рўйхат, 138-иш, 144-в.
19. Ўзбекистон тарихи (1917-1991 йиллар). Иккита китоб. К.1. (2019) Ўзбекистон 1917-1939 йилларда. Масъул муҳаррирлар Р.Абдуллаев, М.Раҳимов, Қ.Ражабов. – Тошкент: O’zbekiston. – Б. 266.

# ЎЗБЕКИСТОНДА ФУҚАРОЛИК ЖАМИЯТИНИ ЮКСАЛТИРИШНИНГ ИСТИҚБОЛЛИ ЙЎНАЛИШЛАРИ

**Абдуллаев Акмал Насриддинович**
НамДУ Миллий ғоя ва ҳуқуқ таълими кафедраси
катта ўқитувчиси

**Аннотация:** Мақолада ўзбекистонда фуқаролик жамиятини юксалтиришнинг истиқболли йўналишлари очиб берилган ҳамда замонавий жамиятда ҳуқуқий онг ва ҳуқуқий қадриятларни ривожлантириш муаммоларини таҳлил қилиш натижасида биз ҳуқуқнинг асосий таркибий элементларидан бири бўлган ҳуқуқ ва ҳуқуқ ўртасидаги муҳим таркибий ва моддий фарқларни аниқланган.

**Калит сўзлар:** фуқаролик жамияти, ҳуқуқий онг, ҳуқуқий қадриятлар, нормативлик, умумий мажбурият, консолидация.

# ПЕРСПЕКТИВНЫЕ НАПРАВЛЕНИЯ ГРАЖДАНСКОГО ОБЩЕСТВА В УЗБЕКИСТАНЕ

**Аннотации:** В статье раскрываются перспективы развития гражданского общества в Узбекистане и анализируются проблемы развития правового сознания и правовых ценностей в современном обществе, выявляются важные структурные и материальные различия между правом и правом, что является одним из основные составляющие права.

**Ключевые слова:** гражданское общество, правовое сознание, правовые ценности, норматив, общая обязанность, консолидация.

# PROSPECTIVE DIRECTIONS OF CIVIL SOCIETY IN UZBEKISTAN

**Annotations:** The article reveals the prospects for the development of civil society in Uzbekistan and analyzes the problems of the development of legal consciousness and legal values in modern society, identifies important structural and material differences between law and law, which is one of the main components of law.

**Key words:** civil society, legal consciousness, legal values, standard, common duty, consolidation.

Фуқаролик жамиятида шахснинг сиёсий ва ҳуқуқий ижтимоийлашувининг аҳамияти шубҳасиздир. Сиёсий ва ҳуқуқий ижтимоийлашув жараёни гўё икки ўзаро боғлиқ ва бир-бирига боғлиқ бўлган икки томонга ега. Бир томондан, фуқаролик жамиятининг ўзи сиёсий жиҳатдан ижтимоийлашган шахсни яратади, унга инсоният томонидан тўпланган сиёсий тажрибанинг пассив ассимилятори ролини беради. Бошқа томондан, шахс ўзини ўзи қуради ва мақсадга мувофиқ равишда мослаштиради, ҳаётнинг ижтимоий-сиёсий шароитларига мослашади, кўпинча уларни ўз манфаатлари йўлида ўзгартиришга ҳаракат қилади. Бундан ташқари, сиёсий ва ҳуқуқий социализация жараёни вақт билан чегараланмайди ва шахснинг бутун ҳаёти давомида унинг хоҳишидан қатъи назар давом этади. Шу билан бирга, инсон сиёсий ва ҳуқуқий меъёрлар ва қадриятларни ўзига хос эътиқоди, спекулятив ва амалий сиёсий ва ҳуқуқий

билимлари ҳамда ўзининг сиёсий иштироки (ҳар доим ҳам муваффақиятли бўлмаган) туфайли жуда танлаб ўзлаштиради.

Фуқаролик жамияти иқтисодий, ижтимоий-сиёсий ва бошқа тартибга солиш тизимлари асосида ўзини ўзи ташкил етишнинг юқори даражаси билан ажралиб туради, аммо бу жамият фаолияти мураккаблиги, чуқурлиги ва маълум даражада ҳисобга олинган ҳолда самарадорлиги, унинг ривожланишининг номувофиқлиги давлат ва ҳуқуқий таъсирдан ташқарида мавжуд бўлиши мумкин эмас. Цивилизация ривожланиб борар экан, инсонпарварлик ва эркинлик ғояларини тасдиқлаш билан бирга, одамнинг қудратли, тобора кўпайиб бораётган ижтимоий кучларга - иқтисод, қудрат, мафкурага боғлиқлиги кузатилади.

Ижтимоий ва ҳуқуқий тартибга солиш - бу махсус тартибга солувчи ва институционал тартибга солувчи сифатида қонун томонидан амалга ошириладиган ўзига хос таъсир. Ушбу таъсирнинг ўзига хослиги мақсадга йўналтирилганлиги, қонуний воситалар тизими ва самарадорлигида ифодаланади. Шу билан бирга, нафақат ҳуқуқий таъсирни талаб қиладиган, балки объектив равишда қонун билан тартибга солинадиган ижтимоий муносабатларгина қонунга киради.

Ҳуқуқнинг қадр-қиммати бу унинг махсус фазилатлари - нормативлик, умумий мажбурият, расмий ишонч ва бошқалар бўлиб, уни ижтимоий ва норматив тартибга солишнинг зарурий, анча самарали воситасига айлантиради. Ҳуқуқ нормалари давлат томонидан барча фуқаролар учун мажбурий талаблар сифатида белгиланади (санкцияланади), шу билан бирга уларнинг универсаллиги ҳақиқати қонунларга риоя қилишнинг энг муҳим мотивидир. Қонун ижтимоий ривожланиш жараёнларига юқори самарадорлик даражаси билан ишлайдиган мураккаб, таркибий тузилган ва динамик ижтимоий тизим сифатида таъсир қилади.

Қонунлар ижтимоий тузилиш тамойиллари - гуманизм, тенглик, ижтимоий адолат, демократия чоралари амалга оширилишини қонуний равишда кафолатлайди. Шу билан бирга, ижтимоий тараққиёт ютуқлари билан бир қаторда ушбу ижтимоий ривожланиш ғояларини амалга оширишнинг янада юқори даражаси таъминланади. Бу ерда фуқаролик жамиятининг мақсадлари, умидлари ва тамойиллари барқарор, ишончли қонунлар тизимида ўзларининг цивилизациялашган ифодасини топади, уларнинг фуқаролик жамияти институтларини шакллантиришга имкон берадиган барча ижтимоий ва меъёрий тартибга солиш тизими билан ўзаро алоқалари тобора мустаҳкамланади.

Замонавий жамиятда ҳуқуқий онг ва ҳуқуқий қадриятларни ривожлантириш муаммоларини таҳлил қилиш натижасида биз ҳуқуқнинг асосий таркибий элементларидан бири бўлган ҳуқуқ ва ҳуқуқ ўртасидаги муҳим таркибий ва моддий фарқларни аниқлаш муҳим. Консолидация билан ижтимоий тузилманинг рационаллигига эришиш ва маълум даражада ҳар хил ижтимоий (синфий, миллий, хусусий) манфаатларнинг бирлашиши жамиятдаги муносабатларнинг давлат, ижтимоий зарур тартибга солувчиси сифатида ҳуқуқнинг умумий аҳамиятини белгилайди. Ҳуқуқий тартибга солиш зарурати ҳар доим мавжуд, аммо бу, айниқса, ҳаёт ҳақиқатлари ўзгарган, тартибни талаб қиладиган муносабатларнинг янги йўналишлари пайдо бўлган ёки ижтимоий жараёнлар динамикаси тезлашаётган шароитларда сезилади. Ҳар қандай жамиятдаги одамлар шароитга кўра эмас, балки қонуннинг

ишончли, оқилона бошланиши остида яшашга одатланганлар, бу ушбу соҳадаги кўплаб тадқиқотлар билан тасдиқланган. Бир томондан ҳуқуқий хатти-ҳаракатлар ва бошқа томондан ижобий ҳуқуқ ўз навбатида жамиятнинг ҳуқуқий маданиятини ривожлантириш ва ўзгартириш омиллари ҳисобланади. Бироқ, замонавий жамиятда уларнинг иккаласи ҳам жамоат ҳуқуқий онги ва ҳуқуқий маданиятини ривожлантиришга ноаниқ ёки ҳатто салбий йўналиш беради.

Давлат ҳокимиятининг квазидемократик шакллари ва давлат бошқарувининг сиёсий тизимининг амалиёти бугунги кунда омма орасида қочиш (қочиш), бегоналашиш ва нигилизмнинг салбий ижтимоий реакциялари ривожланиб боришига олиб келади, бу айниқса, қонуний кучга, ҳуқуқий ҳимоя қилиш имкониятига ишонмаслик ва девиант ва очиқ-ойдин ноқонуний хатти-ҳаракатларни келтириб чиқарадиган ҳуқуқий муносабатлар соҳасидир.

Ҳуқуқий қурилишнинг мувофиқлаштирилмаган табиати умуман фуқароларнинг ҳуқуқий хатти-ҳаракатларига икки томонлама талабларни қўяди. Бир томондан, қонуний хатти-ҳаракатлар соҳасида зарур шарт-шароитлар яратилади ва ижтимоий ташаббус рағбатлантирилади, бошқа томондан, турли хил ҳуқуқий муносабатлар субъектларининг жавобгарликларидан қочиш имкониятлари кенгаймоқда, ҳуқуқий ноаниқлик ва тартибга солишнинг чалкашликларидан ижтимоий тирнаш хусусияти, бюрократиянинг кучайиши, коррупция ва жиноятчиликни келтириб чиқаради.

Тадқиқот натижалари, фуқароларнинг ҳуқуқий онги ва замонавий жамиятнинг ҳуқуқий муносабатлари таркибидаги ҳуқуқий қадриятларни ўрганишнинг юқори долзарблиги ва амалий аҳамиятини тасдиқлашга имкон беради, бунда юридик нигилизм устунлиги ва демократик ҳуқуқий муносабатларни институционализация қилмаслик, ҳуқуқий давлат қуриш жараёни сустлашмоқда. Муаммонинг янада самарали ва энг кам ўрганилган, кейинги таҳлилларда ишлаб чиқилиши керак бўлган жиҳатлари турли хил ижтимоий гуруҳларнинг ҳуқуқий қадриятлари - ҳуқуқий онг - ҳуқуқий хулқ-атвор ўртасидаги диалектик боғлиқликларни ўрганиш эканлиги аниқланди. Жамиятнинг ижтимоий ривожланишининг янги қадрият асослари ва янги турдаги ҳуқуқий шаклланиш шаклланганлиги сабабли, ҳуқуқий таълимни тарбиялашда ҳуқуқий маданиятни таржима қилишнинг аҳамияти жиҳатидан унчалик муҳим бўлмаган яна бир муҳим йўналиш бўлиши керак. маданият бу муаммога ҳам фалсафий, ҳам авлод жиҳатини беради. Ҳуқуқий тафаккур соҳасидаги юридик нигилизм ва оғишларни бартараф етиш, тарихий хатолар натижасида юзага келган бузилишларни қоплаш, ички ҳуқуқий анъаналарда энг яхшиларига таяниш ва улардаги энг ёмонни тубдан рад этиш қонунийликни нормаллаштириш учун зарурий шартдир. Келгуси тадқиқотлар вазифаларини тўлиқ ҳал қилиш учун, шунингдек, кишиларнинг янги ҳуқуқий стандартлар ва қадриятларга маданий мослашиш имкониятларини аниқлаш муҳим аҳамиятга эга.

Фуқаролик жамияти - бу цивилизациялашган ўзаро муносабатлар жараёнида одамлар эркинликка эга бўлиш ва ўз манфаатларини амалга ошириш соҳасидир. Бундай жамиятда одамларга ҳукумат назоратисиз ижтимоий муносабатларга киришиш имконияти берилади. СССРнинг қулаши глобал миқёсда фуқаролик жамиятини шакллантириш шароитларини сезиларли даражада ўзгартирди. Умуман Марказий Осиёда ва хусусан Ўзбекистонда сиёсий кучларнинг янги йўналиши демократик

ислоҳотлар учун имкониятлар яратди. Ушбу сиёсий шароитда ҳар қандай автоном жамоат ташкилотлари пайдо бўлди, улар сиёсий тизимда ўзлари учун жой ажратишни бошладилар. Сўнгги йигирма йил ичида очиқ сиёсий режимлар муҳити фуқаролик жамиятини мустаҳкамлаш учун жуда қулай шароит яратди. Бундай режимлар ижтимоий гуруҳларнинг ҳуқуқларини ҳимоя қилувчи қонунчилик ва меъёрий-ҳуқуқий базани таъминлади; улар ижтимоий ташкилотларга ўз қадриятлари ва дастурларини жамоатчиликка етказиш имкониятини берувчи фаол оммавий ахборот воситаларининг мавжуд бўлишига имкон беради; ва сиёсий элита ўзларининг хатти-ҳаракатлари ижтимоий хилма-хиллик ва сиёсий фарқларни қабул қилишга ёрдам берадиган тарзда ўзини тутишади. Шу боисдан ҳам Ф.Старр Ўрта Осиё давлатлари фуқаролик жамиятини этиштириш учун унчалик қулай тупроқ эмас деб ҳисоблайди ва бунинг қуйидаги сабабларини кўрсатиб ўтади:

1. Уларнинг маданиятларининг иерархик табиати ҳокимият пастдан юқорига (фуқаролардан ҳокимларга) эмас, балки юқоридан пастгача узатиладиган анъанани яратди.

2. Ижтимоий тизимнинг клан асослари одамларнинг фуқаролик жамиятининг асосини ташкил етувчи ихтиёрий бирлашмаларга бирлашишига имкон бермайди.

3. Совет ҳукумати одамлардан эркин фуқаролар эмас, балки бўйсунувчиларни шакллантирган.

4. Пост-совет амалиёти фақат иерархик принципни кучайтирди. Эндиликда кўнгиллилар ташаббуслари маҳаллий даражада нафақат давлат томонидан тартибга солиниши, балки назорат остида ҳам назорат қилинади.

5. Фуқаролик жамиятини озми-кўпми имкон берадиган ва ҳимоя қиладиган қонунлар, уларнинг қўлланилишини таъминловчи суд амалиёти томонидан қўллаб-қувватланмайди [1].

Фуқаролик жамиятини Ғарб ихтироси деб даъво қилиш унинг тарихий контекстини бутунлай эътиборсиз қолдириш демакдир. Аммо кимдир фуқаролик жамиятини "Ғарб орзуси" деб эълон қилса ҳам, тарих давомида фуқаролик жамияти бир хил тушунилган деб даъво қилишгача бориш мумкин эмас [2]. Мусулмон мамлакатлар тарихини ўрганишда шарқшунослар одатда фуқаролик жамиятининг йўқлигини у ерда демократик институтларни яратишга уринишлар муваффақиятга олиб келмаганлигининг асосий сабаби деб таъкидладилар. Бироқ, 90-йилларда, қайта қуриш атмосфераси таъсири остида Марказий Осиёда фуқаролик жамияти (нодавлат ташкилотлар) пайдо бўла бошлаганида, бу бехосдан содир бўлмади. Бошқа жамиятларда биз айтаётган муассасалар кўп авлодлар давомида ривожланиб келган, аммо Марказий Осиё жамиятлари узоқ ўтмишга бориб тақаладиган ўз анъаналарига эга.

Қадимги замонларга бориб тақаладиган ва Совет Иттифоқи қулаши билан қайта тикланадиган фуқаролик жамиятининг яна бир шакли мавжуд. Тўғри, баъзи бир муаллифлар Совет даврида давлатнинг мутлақ ҳукмронлиги туфайли фуқаролик жамияти ҳеч қандай шаклда мавжуд емас еди, чунки нафақат сиёсат ва иқтисод, балки ҳаёт ва жамиятнинг барча жабҳалари, шу жумладан дин, таълим, ижтимоий муносабатлар, санъат, маданият, тарих бутунлай Совет мафкурасига бўйсунган ва марказ томонидан назорат қилиш мақсадларига хизмат қилган. Аммо, бундай бостиришга қарамай, ҳар доим маҳаллий муаммолар ҳал қилинган, диний маросимлар

ўтказиладиган ва ҳоказо бўлган. Бундай баёнотни қўллаб-қувватловчи далилларни фуқаролик жамияти муаммоларини назарий муҳокама қилишнинг иккинчи тўлқини таклиф қилади. Бу 1990-йилларнинг иккинчи ярмида, фуқаролик жамияти фаолиятининг ғарбий контекстлари мунозаралар иштирокчилари эътиборига тушганида бошланди.

Ислом дунёсининг олимлари кўпинча фуқаролик жамиятини жамият ҳаётининг концепцияси ва ҳодисаси сифатида қайта кўриб чиқишнинг бошида топдилар. Агар биз еркин сайловлар, еркин оммавий ахборот воситалари ва бозор иқтисодиёти ғояларига асосланган ғарбдаги фуқаролик жамияти концепциясидан келиб чиқадиган бўлсак, Марказий Осиёда фуқаролик жамияти нолдан яратилиши кераклигини тан олиш керак еди. Бошқача қилиб айтганда, Марказий Осиёда фуқаролик жамиятини қуриш учун зарарли даражада ҳеч нарса йўқ деб айтиш керак эди.

Асрлар давомида муқаддас ислом дини ўзбек миллатининг ижтимоий-диний онги сифатида миллий маънавий маданиятнинг муҳим қисми бўлиб, мустақил Ўзбекистоннинг бугунги жамиятида улкан миллий ва давлат қадриятлари қаторида олий диний қадрият бўлиб келган. Мамлакатимизда исломнинг ахлоқий ва маънавий қадриятлари, мусулмонларнинг асосий Рамазон ва Қурбон ҳайитлари ҳамда унинг бугунги цивилизациялашган жамиятдаги маърифий ва инсонпарварлик ғояларини сингдиришдаги тарбиявий ўрни беқиёс ҳисобланади. Масалан, ўзбек халқи Рамазонни дўстлик, исломий қадриятларга муҳаббат ва қадрлаш муҳитида нишонлайди, улар асосан маънавиятни тарқатиш, ота-оналар, қариндошларни зиёрат қилиш, эзгу ишлар ва муҳтожларни қўллаб-қувватлашни ўз ичига олган.

Хуллас, ислом динининг мақсади инсоният маданиятининг янада ривожланишини таъминлаб, инсон мавжудлигининг сифат жиҳатидан янги асосларини шакллантиришдир. Шундай қилиб, ислом динининг фундаментал асоси - бу билимлар, кўникмалар, ғоялар, принциплар ва меъёрларнинг ўзига хос тўпламидир.

**Адабиётлар:**

1. Civil Society in Central Asia / Ed. by H. Ruffin, D. Waugh. USA: Center for Civil Society International. University of Washington Press, 1999. P. 30—31.
2. Civil Society in Central Asia / Ed. by H. Ruffin, D. Waugh. USA: Center for Civil Society International. University of Washington Press, 1999. P. 30—31.

# HUQUQ FANINING TA`LIM-TARBIYAVIY VAZIFALARI.

**Ibroximov Dostonbek Rustam o'gli**
ADU magistranti

Mustaqillik va istiqlol yo`lini dadillik bilan belgilab olib o`z kelajagini, huquqiy davlatni qurish, fuqarolik jamiyatini bunyod etayotgan O`zbekiston Respublikasida «Ta`lim to`g`risidagi qonun», Kadrlar tayyorlash milliy dasturi, jamiyatda huquqiy madaniyatni yuksaltirish milliy dasturi ishlab chiqildi va hayotga tadbiq etilmoqda. 1997 yil 27 avgustda qabul qilingan bu hujjatlarning tashabbuskori Prezidentimiz ekanligi keng jamoatchilikka yaxshi ma`lum. Keyingi paytda ham ta`lim-tarbiya masalalariga oid qator qonun hujjatlari ishlab chiqildi. Ular jumlasiga: birinchidan, O`zbekistonda umumiy o`rta ta`limni tashkil etish to`g`risida; ikkinchidan, O`zbekistonda o`rta maxsus kasb-hunar ta`limini tashkil etish chora-tadbirlari to`g`risidagi Vazirlar Mahkamasining qarorlari kiradi. Prezidentimiz bu masalalarni hayotga tadbiq qilish sohasida tashabbus bilan faoliyat ko`rsatib kelmoqda. «Tafakkur» jurnalining muxbiriga bergan javoblarida yurtboshimiz ta`lim tarbiya masalalarini juda ham yuqori baholagan. Ta`lim-tarbiya ong mahsuli. Bu o`rinda Oliy Majlis raisi E.Halilovning «Huquqiy ongning ijtimoiy hayotdagi roli» asari muhim ahamiyat kasb etadi. Ta`lim-tarbiya tizimini o`zgartirmasdan turib, huquqiy ong va tafakkurni, belgilab olingan asosiy maqsadimiz - ozod va obod vatan, fuqarolik jamiyatini barpo etib bo`lmaydi.

«Ta`lim to`g`risida» gi qonunda, Kadrlar tayyorlash milliy dasturida ta`lim mazmunini yangilash, yoshlarning intellektual rivojlanishini ta`minlash, uning modellarini yaratish va boshqa vazifalar belgilab berildi. Bu hujjatda pedagogik texnikani rivojlantirishga katta ahamiyat berildi. Fanning alohida sohasiga aylanadigan pedagogika vositasida: birinchidan, ta`lim tizimida tub o`zgarish yuz beradi; ikkinchidan, o`qituvchi faoliyati yangilanadi va takomillashadi; uchinchidan, yoshlarning hurfikrlik va insonparvarlik tuyg`ulari shakllanadi. Texnika tushunchasi texnikaviy taraqqiyot bilan bevosita bog`liq holda fanga 1872 yil kirib kelganligini ta`kidlash lozim. U yunoncha «texnos», ya`ni san`at, mahorat, hunar, shuningdek, «logos»- fan so`zlaridan tashkil topib, mahorat va hunar fani ma`nosini anglatadi. Pedagogik texnologiya o`qituvchining o`quvchi faoliyatiga bevosita ta`siri bo`lib, uning shaxsiy sifatlarini shakllantirishga amaliy yordam beradi. Metodika o`quv jarayonini tashkil etish va o`tkazish bo`yicha tavsiyalar yig`indisidir. Pedagogik texnologiya esa o`qituvchining kasbiy faoliyatini yangilovchi va natijalarini kafolotlovchi tadbirlar yig`indisidir. Milliy dastur ta`lim tarbiyaning maqsadini yangilash, uni eski mafkuraviy sarqitlardan halos etish, yuksak ma`naviy va axloqiy talablarga javob beradigan yuqori malakali kadrlar tayyorlash vaazifalarini belgilab beradi. Demak, ta`lim-tarbiyaning maqsadi tubdan yangilab boriladi. Pedagogik jarayonning yangilanishi bilan inson faoliyatning chegarasi ham kengayadi. Auditoriyaga yangi texnologiya, sanoat, elektron kompyuterlar, axborot vositalari ham kirib kelmoqda. O`quvchi kompyuter tizimiga kirishi Respublika hukumatining maxsus qarori bo`lib, 1998-1999 o`quv yilida DTS asosida tuzilgan 23 ta fan dasturi yillik mutaxassis olimlar tomonidan ishlab chiqildi. Ular mamlakatimizning 346 maktabida tajriba sinovlaridan o`tgan. Bu jarayonda mingdan ortiq eksperimentator, ekspert olimlar ishtirok etdilar. Respublika hukumatining qarori bilan Xalq Ta`limi Vazirligining ko`rsatmasi asosida 1998-1999 o`quv yili mobaynida o`quv dasturining umumta`lim maktablarida sinab ko`rish bo`yicha bir qancha tadbirlar o`tkazildi.

Huquq fani o`quv dasturi quyidagi xususiyatlarga;

Birinchidan, jahon tajribasida amal qilinayotgan dasturlar bilan qiyosiy tahlil bo`lishi;

Ikkinchidan, dasturni bajarish bo`yicha uslubiy yo`l-yo`riqlar bo`lishi;

Uchinchidan, bloklarga ajratilgan mavzular bo`lishi;

To`rtinchidan, dars soatlari aniqligi;

Beshinchidan, bilim standarti darajasini belgilovchi savollar majmuasi borligi;

Oltinchidan, o`zlashtirishni ta`minlash uchun zaruriy darslik va qo`llanmalar bo`lishi shart.

Kadrlar tayyorlash milliy dasturida hozirgi paytda darsliklarning mazmunini ham tubdan yangilash, o`zgartirish zarurligi ko`rildi. Hozirgacha amalda bo`lgan milliy boyligimiz mashhur ota-bobolarimiz tomonidan yaratilgan va jahon taraqqiy etgan davlatlarida o`rganilayotgan manbalarimiz darslikda aks ettirilmagan edi. Masalan: Marg`iloniyning «Hidoya» asari, A.Temurning «Temur tuzuklari» yoki Husayn Shamsning 1935 yilda nashrdan chiqqan «Huquq» kitobi e`tibordan chetda edi.

Maktabda o`qitiladigan huquq darslarida o`zlarining oldilariga qo`ygan maqsad va ularning mazmuni belgilab berilganki, ular jumlasiga quyidagilar kiradi:

ular hozirgi davr huquq fani darajasida bo`lishi lozim;

darslik dastur talablariga to`la mos bo`lishi, uning mazmunini ochib berishi, o`quvchilarni dastur talabi darajasidagi bilim bilan qurollantirmog`i lozim;

darslik, mavzularning xarakteri, mazmuniga ko`ra bir-birlaridan ham mustaqil bo`lishi shart;

belgilangan mavzuni ajratilgan soatda o`tilishi, materiallar esa bolalarning tayyorgarlik darajasiga mos bo`lishi shart;

darslik mazmunan qisqa va kerakli detallarni o`z ichiga olmog`i lozim;

darslik o`quvchilar uchun tushunarli tilda sodda va ravon qilib yozilishi shart;

darslik mavzularini tez va oson o`zlashtirib olishga yordam beradigan ko`rgazmali vositalar, illyustratsiyalar bilan boyitilishi shart;

har bir darslik materiallari o`quvchilarni zeriktirmaydigan, qiynamaydigan bo`lmog`i lozim;

kitobning rang va bezaklari bolalar sog`lig`iga, ko`rish organlariga salbiy ta`sir etmasligi lozim.

Bularning hammasi huquq darsliklariga qo`yiladigan eng asosiy talablar hisoblanadi. Darslik huquqdan majburiy bilim hajmini belgilab beradi. O`quvchi yangi material va ma`lumotlarni eng avvalo o`qituvchining og`zidan eshitadi. Huquq darsida o`qituvchi bolalarni darslik bilan, uning tuzilishi bilan tanishtiradi. Mazkur fanga oid yangi tushunchalar haqida fikrlar beradi.

O`quvchilarda huquqiy tushunchalarni shakllantirish muhim ahamiyat kasb etadi. Huquqiy tushunchalar har bir kishining dunyoqarash va axloqiy qarashlarini tartibga soladi. Huquqiy normalar yordamida nima qilish mumkinligini, nima zarurligini, nima qilish mumkin emasligini o`rgatadi. Barcha huquqiy tushunchalar huquq, huquq normasi, huquqiy munosabatlar, huquqbuzarlik, huquqiy javobgarlik, mehnat shartnomasi, huquqiy layoqat va hokazolar obyektiv haqiqatning yuridik tavsifnomasini tashkil etadi. Bunda iqtisodiy mazmun, siyosiy yo`nalish, axloqiy pozitsiya, yuridik ahamiyati singari xususiyatlar ochib berildi. Ijtimoiy hodisalarning mohiyati huquq va burchlar birligini huquqning umumiyligini ochib berish ham huquqiy tushunchalar vositasida amalga oshiriladi.

Huquqiy tushunchalarning tub mohiyati yoshlarning dunyoqarashini shakllantirish, ularning huquq normalari va huquq tartibotga munosabatlarini belgilab berishdan iborat. Huquqshunoslik fani aktual muammolaridan biri o`quvchilarda ijtimoiy haqiqat haqida tasavvur hosil qilishdan iborat.

O`qituvchi bunday tushunchalarni ochib berishi, bayon qilish uchun tegishli tayyorgarliklarni ko`rishi lozim. Masalan, ma`muriy huquq fanidan: ma`muriy qilmish tushunchasini: davlat yoki jamiyatga yetkazilgan zararlarning aniq turlarini; axloq qoidalarini buzilish asoslarigni; ma`muriy-huquqiy munosabatlarning mavjudligini; shu qilmishini muayyan qonuniy jazoga sazovorligi bayon etilmog`i lozim.

Huquqiy tushunchalarni shakllantirishda o`quvchilarning ana shu tushunchalarni to`la va puxta bilib olishi muhim rol o`ynaydi. Masalan: o`quvchilar davlat va huquq nazariyasi mavzusidan quyidagi mazmuniy yo`nalishlarini: davlatda hokimiyatning mavjudligini; hokimiyatni mustahkamlashga qaratilgan qonunlarning ishlab chiqilganligi; davlat o`zining hududiy chegarasiga ega bo`lishi singari xususiyatlarni bilib olishi shart. Bunday murakkab huquqiy tushunchalarni shakllantirishda ko`rgazmalar, tadqiqot materiallari katta ahamiyat kasb etadi. Masalan, o`qituvchi bunday tushunchalarni aniq shakllantirish uchun jamiyatning ijtimoiy tizimini nima tashkil etadi, davlat hokimiyati kimning qo`lida, qonunlar kimning manfaatini ifodalayapti; davlat qanday maqsadlarni ifodalaydi degan savollarga javob bera oladigan bo`lsin.

Yuridik tushunchalarni shakllantirish jarayonida o`qituvchi muammoli vaziyatni hosil qilishi kerakki, bu o`quvchilarda katta qiziqish hosil qiladi. Yuridik atamalarni shakllantirishda o`quvchilarning ishtirokini ta`minlash o`qituvchining pedagogik mahoratiga bog`liq, chunki u muammoli masalalarni tanlaydi, o`quvchilarni unga jalb etadi va qiziqishlarning faolligini oshiradi.

**Фойдаланилган адабиётлар:**


1. *И.А.Каримов. «Ўзбекистоннинг ўз истиқлол ва тараққиёт йўли». – Т., «Ўзбекистон», 1992.*
2. *И.А.Каримов. «Ўзбекистон - келажаги буюк давлат». - Т., «Ўзбекистон», 1992.*
3. *И.А.Каримов. «Буюк келажагимизнинг ҳуқуқий кафолати». - Т., «Ўзбекистон», 1993.*
4. *И.А.Каримов. «Биздан озод ва обод Ватан қолсин!». – Т., «Ўзбекистон», 1993.*
5. *И.А.Каримов. «Ўзбекистоннинг сиёсий-ижтимоий ва иқтисодий истиқболининг асосий тамойиллари». - Т., «Ўзбекистон», 1995.*
6. *1918-1920 йиллардаги Туркистон АССР Конституциялари.*
7. *1920-23 йиллардаги Хоразм Халқ Республикаси Конституциялари.*
8. *1921-23 йиллардаги Бухоро Халқ Республикаси Конституциялари.*
9. *1927-1937-1978 йиллардаги Ўзбекистон ССР Конституциялари.*
10. *www.ziyonet.uz*

# ДАВЛАТ АХБОРОТ ХАВФСИЗЛИГИ СИЁСАТИДА ЖАМИЯТ БАРҚАРОРЛИГИНИ ТАЪМИНЛАШ МАСАЛАЛАРИ

**Алиев Олимбек**

**Андижон давлат университети**

**Таянч Докторанти**

**АННОТАЦИЯ:** Жамият бошқаруви соҳасида, жамият барқарорлигини таъминлашда замонавий ахборот коммуникацияларининг аҳамияти катта. Давлат ахборот хавфсизлиги жамият ҳаётида сезиларли ўзгаришлар қилишга қодир куч сифатида баҳоланади. Бугунги кунда ахборот хавфсизлиги аудити, юзага келиши мумкин бўлган таҳдидларни бошқариш, ахборот тизимлари, ресурслар ва шахсий маълумотлар муҳофазасини таъминлаш долзарб вазифага айланди. Шунингдек, электрон тизимларнинг заиф жойларини аниқлаш ва назорат қилиш, давлат ахборот хавфсизлиги сиёсатидакадрлар масаласига ҳам жиддий эътибор қаратиш зарур. Мақолада айни масалаларда атрофлича фикр юритилади.

**Калит сўзлар:** давлат, жамият, хавфсизлик, қонун, қарор, таҳдид, ахборот, ҳаёт, барқарор, ривожланиш, маълумот.

Жамият барқарорлигини таъминлашда ахборот тизимларидан фойдаланиш, ахборот хавфсизлигини таъминлаш муҳим аҳамият касб этади. Хўш, ахборот хавфсизлигини таъминлаш ўзи нима? Ахборот хавфсизлигини таъминлаш – бу фойдаланувчинингахбортларини ҳимоялашга қўйилган меъёр ва талабларини бажаришдир. Ахборот хавфсизлиги эса бу ахборот фойдаланувчиларига ва кўплаб ахборот тизимларига зарар келтирувчи табиий ёки сунъий характерга эга тасодифий ва уюштирилган таъсирлардан ахборотларни ва ахборот коммуникация тизим объектларининг ҳимояланганлигидир.

Ахборот-коммуникация технологиялари шиддат билан ривожланиб бораётган ҳозирги даврда ҳар қандай давлатнинг ахборот ресурслари унинг иқтисодий, ижтимоий, сиёсий ва ҳарбий салоҳиятини белгиловчи муҳим омиллардан бири ҳисобланади.

**(1)**Мамлакатимизда давлат ахборот хавфсизлиги сиёсати, ҳимояси қатор қонун ва қонуности ҳужжатлар билан тасдиқланган. Хусусан, айни йўналишдаги маълумотларнинг сақланиши, шахснинг, жамиятнинг ва давлатнинг маълумотлари хавфсизлигини таъминлаш масалалари Ўзбекистон Республикаси “Ахборот эркинлиги принциплари ва кафолатлари тўғрисида”ги қонуни билан ҳимоя қилинган.

**(2)**Шунингдек, 2017 йил 17 октябрда Ўзбекистон Республикаси Вазирлар Маҳкамасининг “Ахборот хавфсизлиги ва жамоат тартибини таъминлашга кўмаклашиш маркази фаолиятини ташкил этиш чора-тадбирлари тўғрисида”ги қарори ҳам қабул қилинган. Унда, жумладан, давлат ахборот хавфсизлиги соҳасида жамият барқарорлигини таъминлашга қаратилган чора-тадбирларни кучайтириш, мамлакатда “Хавфсиз шаҳар” ягона аппарат-дастурий комплексини яратиш лойиҳасини амалга ошириш вазифалари ижроси бўйича муҳим бандлар белгиланган.

Давлат ахборот хавфсизлиги борасида айни вақтда таҳдидлар тўғрисида маълумотлар йиғиш, таҳлил қилиш ва тўплаш, давлат органлари ахборот тизимлари, ресурслар ва маълумотлар базасига ноқонуний кириб олиш ҳолатларини олдини олиш жуда муҳимдир. Бунинг учун биринчи навбатда ноқонуний ҳолатларни олдини олишни таъминлайдиган самарали ташкилий ва дастурий техник ечимларни оператив қабул

қилиш бўйича тизимли ва изчил режалар дастурини ишлаб чиқиш зарур. Амалдаги қонун ҳужжатлари талабларига мувофиқ ахборотлаштириш объектларини белгиланган меъёрларда аттестациядан ўтказиш керак. Шунда уларда жамият ривожига тўсқинлик қилишнинг олдини олувчи ахборотлар шаклланишигиа йўл қўйилмайди. Кадрлар заҳирасини шакллантиришда ҳам билим, тажриба, савия, фикрлар хилма хиллигини ажрата олиш, дунёқарашга асосий эътиборни қаратиш лозим.

Жамият барқарорлигини таъминлашда давлат ахборот хавфсизлиги сиёсати масалаларига алоҳида эътибор қаратилар экан, бу йўналишда белгиланган вазифаларга мувофиқ ахборот хавфсизлиги ва жамоат ҳуда қуқ-тартиботини профилактика қилиш ва таъминлаш соҳасида халқаро ҳамкорликни ташкил қилиш зарур. Чунки халқаро ҳар бир тажрибани ўрганиш фойдадан холи эмас.

Шу ўринда қайд этиш керакки, ахборотлаштириш соҳасида норматив-ҳуқуқий базани мустаҳкамлаш муҳим аҳамиятга эга. Бу борада Ўзбекистон Республикаси Вазирлар Маҳкамасининг 2005 йил 25 ноябрда “Ахборотлаштириш соҳасида норматив-ҳуқуқий базани такомиллаштириш тўғрисида”ги қарори қабул қилинган. Унда давлат органларида ахборотни ҳужжатлаштириш, давлат ахборот ресурсларини шакллантириш ва улардан фойдаланиш талаблари асослантирилган.

Ҳужжатлаштирилган ахборот аслида мулк ҳуқуқи объекти ҳисобланади. Шунингдек, у тегишли тартибда реквизитлар билан биргаликда ахборот манбаида қайд этилган алоҳида ҳужжат ёки жами ҳужжатлар шаклида ёки электрон шаклда бўлади.

Давлат ахборот хавфсизлиги сиёсатида давлат ахборот ресурслари ҳужжатлаштирилган ахборот сифатида такомиллаштирилиши, тавсифланиши ва тегишли реквизитлар билан таъминланиши керак. Давлат ахборот хавфсизлиги ҳужжатларини, ахборотларни ҳужжатлаштириш тартиби алоқа ва ахборотлаштириш соҳасидаги махсус ваколатли орган – Ўзбекистон Республикаси Ахборот технологиялари ва коммуникацияларни ривожлантириш вазирлиги томонидан белгиланади.

**(3)** Давлат ва жамият бошқаруви соҳасига замонавий ахборот коммуникация тизимларини жорий этиш мамлакатимизда олиб борилаётган ижтимоий-иқтисодий, ижтимоий-сиёсийислоҳтлар ва ўзгаришларни самарали амалга оширишнинг муҳим шарти ҳисобланади. Шу билан бирга, давлат органлари ва ташкилотларида ахборот-коммуникация технологияларини ривожлантириш, ахборот хавфсизлигини таъминлаштизмини такомиллаштириш бўйича чора-тадбирлар кўрилаётганлигига қарамасдан, “электрон ҳукумат” тизимининг жорий этилиши ва самарали фаолият кўрсатишига, ахборот соҳасидаги таҳдидларга қарши курашишга тўсқинлик қилувчи бир қатор муаммолар сақланиб қолмоқда.

Масалан, айтайлик, ахборот хавфсизлиги соҳасида давлат сиёсатини амалга оширишга масъул ягона ваколатли органнинг мавжуд эмаслиги мазкур йўналишда амалга оширилаётган тадбирларнинг самарасизлигига сабаб бўлмоқда. Ёки яна бир сабаб шуки, бузғунчи кучларнинг замонавий ахборот-коммуникация технологияларининг ва интернет тармоқларидан фаол фойдаланиши аҳоли, айниқса, ўсиб келаётган ёш авлоднинг дунёқараши ва онгига салбий таъсир кўрсатмоқда.

Яна бир муҳим сабаблардан бири ахборот ва киберхавфсизликни таъминлаш соҳасида илғор хорижий тажрибанинг етишмаслигидир. Айни тажрибани ўрганиш ва жорий қилиш бўйича тизимли ишларнинг мавжуд эмаслиги миллий ахборот маконини

ҳимоя қилишнинг замонавий усулларини амалиётга татбиқ қилиш имконини бермаяпти.

Шунинг учун ҳам юқорида келтирилгани каби сабаблар ахборот соҳасида ягона давлат сиёсати рўёбга чиқарилишининг самардорлигини ошириш, телекоммуникация, ахборот ва киберхавфсизликни таъминлаш соҳасидаги назорат тизими янада такомиллаштирилмоқда.

Давлат ахборот хавфсизлиги аслида миллий ахборот хавфсизлиги тушунчаси билан уйғун. Бугунги кунда шуни ҳисобга олган ҳолда давлат органларида фойдаланиладиган ахборот тизимларини интеграциялашувини таъминлаш мақсадида Миллий ахборот тизимини шакллантиришнинг ягона техник сиёсатини белгилаш амалга оширилмоқда.

Яна бир муҳим жиҳатни қайд этиш жоиз. Мазкур йўналишда норматив-ҳуқуқий ҳужжатлар талабларига мувофиқ давлат органлари ва ташкилотлари, шунингдек, бошқа ташкилот ва идораларда “Электрон ҳукумат” тизимида инфратузилмани ривожлантириш ва ахборот-коммуникация технологияларидан самарали фойдаланилиши устидан қатъий назорат белгиланган.

Мухтасар қилиб айтганда, давлат ахборот хавфсизлиги сиёсатида жамият барқарорлигини таъминлаш жуда муҳим. Жамиятни ахборотлаштириш айни мезоннинг маҳсулидир. Турли ижтимоий муносабатлар туфайли юзага келаётган ҳуқуқбузарлик ҳолатларининг олдини олишда ҳам ахборот хавфсизлигини таъминлашнинг долзарб шартидир.

**(4)**Глобаллашган ахборот майдонида руҳий-информацион таъсир воситаларини тўлиқ чеклаш ёки назорат қилиш имконсиз. Демократик бошқарув, фикрлар хилма хиллиги бунга йўл қўймайди. Аслида тарқатилаётган ҳар бир ахборот жамиятга етиб боргунга қадар қайта-қайта текширилган бўлиши керак. Аммо реаллик бу саробни амалга оширишга йўл қўймайди. Шунинг учун муаммонинг бошқа ечимларини излаган маъқул.

Масалан, ташқи таҳдид кучларига, жамият барқарорлигига салбий таъсир этувчи кучларга нисбатан одил муносабатни шакллантириш зарур. Яна бир томондан жамиятнинг ҳар бир қатлами, яъни фуқароларинңг билимини ва таҳлил қилиш маҳоартини ўстириш лозим. Токи уларнинг ўзи оқни қорадан, яхшини ёмондан ажрата билишлари керак бўлсин.

Яна бир ечим ахборот оқимида жамият ва давлат манфаатларига мос бўлган ахборотни одамлар тезроқ қабул қиладиган ва ишонадиган даражага олиб чиқишдир. Агар бу вазифа етарли даражада амалга оширилса, салбий ахборотларнинг ижтимоий онгга таъсири кескин тушиб кетади.

Яна бир энг самарали ечим ахборот бошқаруви ва технологиялари соҳасини малакали кадрлар билан таъминлашдир.

Ривожланган давлатларнинг халқаро ҳамжамиятга интеграциялашувининг кучайиши улардан глобал ахборот майдонида ўз имижини яратишни талаб қилмоқда. Чунки глобаллашув инсон ҳаётини қанчалик шиддаткор қилмасин, ҳар бир миллатнинг ўзига хослиги, миллий қадрият ва анъаналарига содиқлиги, умуман, умуммиллат сифатида ўзлигини сақлаб қолишига жиддий таҳдид солмоқда. Шунинг учун ҳам давлат ахборот хавфсизлиги сиёсатини тўғри олиб бориш, таъминлаш масалалари бугун

нафақат ривожланаётган, балки дунёнинг етакчи давлатларида ҳам умҳим аҳамият касб этмоқда.

**ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР:**

1. Ахборот ҳимояси сиёсати. Ў.Р.Ички Ишлар Вазирлиги. https://iiv.uz бош саҳифа.

2. .“Ахборот хавфсизлиги ва жамоат тартибини таъминлашга кўмаклашиш маркази фаолиятини ташкил этиш чора-тадбирлари тўғрисида”ги Ў.Р.Вазирлар Маҳкамаси қарори. 2017 йил 17 октябр. 1-бет.

3. “Ахборот технологиялари ва коммуникацияларининг жорий этилишини назорат қилиш, уларни ҳимоя қилиштизимини такомиллаштириш чора-тадбирлари тўғрисида” Ў.Р Президенти қарори. 2018 йил. 21 ноябрь. 1-бет.

4. “Интернет ахборот хавфсизлиги” 24.09.2017 Наргис Қосимова. ф.ф.н. https://nargis.uz/?p=197 3-4 бет

**Сноскалар:**

4.“Интернет ахборот хавфсизлиги” 24.09.2017 Наргис Қосимова. ф.ф.н. https://nargis.uz/?p=197 3-4 бет

3.”Ахборот технологиялари ва коммуникацияларининг жорий этилишини назорат қилиш, уларни ҳимоя қилиштизимини такомиллаштириш чора-тадбирлари тўғрисида” Ў.Р Президенти қарори. 2018 йил. 21 ноябрь. 1-бет.

2.“Ахборот хавфсизлиги ва жамоат тартибини таъминлашга кўмаклашиш маркази фаолиятини ташкил этиш чора-тадбирлари тўғрисида”ги Ў.Р.Вазирлар Маҳкамаси қарори. 2017 йил 17 октябр. 1-бет.

1.Ахборот ҳимояси сиёсати. Ў.Р.Ички Ишлар Вазирлиги. https://iiv.uz бош саҳифа.

# OILA HUQUQI KAFOLATI – FAROVON JAMIYAT ASOSI

**Madumarov Talantbek Tolibjonovich**
**Andijon davlat universiteti Ijtimoiy - iqtisodiyot fakulteti dekani, yuridik fanlari doktori, professor**
**Email: talantbek4848@mail.ru**
**G'ulomjonov Odiljon Raximjon o'g'li**
**Andijon davlat universiteti Ijtimoiy - iqtisodiyot fekulteti, Milliy g'oya, ma'naviyat asoslari va huquq ta'limi yo'nalishi 4-kurs talabasi**
**Email: gulomjonovandu@gmail.com**

**Annotatsiya:** mazkur maqolada oilaning muqaddas qo'rg'on, jamiyatning bir bo'g'ini ekaanligi ta'kidlanadi. Shu qo'rg'onning mustahkamligi olila huquqi kafolatiga bog'liq ekanligi bayon qilinadi.

**Kalit so'zlar:** oila, oila huquqi, nikoh, oila qonunchiligi, fuqarolik jamiyati, oilaviy munosabatlar

Oila atalmish muqaddas dargohda nafaqat farzand dunyoga keladi, balki ma'nan va axloqan go'zal tarbiya egasi bo'lgan inson voyaga yetadi. Oila shunday makonki, unda avlodlar kamol topadi. Ajdodlarimiz azaldan oila mustahkamligi, sog'lom avlodning yaralishi yo'lida doimo e'tiborda bo'lgan.

Oila tushunchasi, uning o'ziga xos institut sifatidagi mohiyati, o'zbek oilasining o'ziga xos xususiyatlari, oila qonunchiligining tizimi, oila — jamiyat — davlatning o'zaro munosabatlaridagi barqarorlikni tushunish bugungi kunda alohida ahamiyat kasb etadi. Ushbu holatlardan kelib chiqib, mustahkam oilaning huquqiy asoslari va negizlarini yoritish alohida ahamiyatga egadir

Bugun rivojlangan demokratik fuqarolik jamiyati qurish maqsadida odimlayotgan yurtimizda jamiyat va davlatning oilaga g'amxo'rligi ijtimoiy siyosatimizning muhim yo'nalishiga aylangani, oila huquqi, oilaviy munosabatlarga alohida e'tibor qaratilayotgani, oila jamiyatning asosiy bo'g'iniga aylangani bejiz emas. Umr atalmish ulug' ne'mat insonga bir bor beriladi. O'zbek xalqi kechirimliligi, mehr-oqibatliligi hamda insonparvarligi bilan boshqa millat vakillariga namuna bo'lib kelgan. Bilib bilmay xatoga yo'l qo'ygan insonga ham keyingi hayotini to'g'ri yo'lga qo'yishi, xatosini tuzatishiga yordam berish-bizning oliyjanob fazilatlarimizdan sanaladi. Bu borada faqat axloqona qadriyatlar emas, balki, qonunda ham oilaviy munosabatlarga alohida to'xtalib o'tilgan. Jumladan, oila sohasidagi huquqiy munosabatlarning asosiy manbayi O'zbekiston Respublikasining Konstitutsiyasi hisoblanadi. Jumladan, asosiy qonunimizning 63-moddasida: Oila jamiyatning asosiy bo'g'inidir hamda jamiyat va davlat muhofazasida bo'lish huquqiga ega – deb belgilab qo'yilgan. Bu esa oz o'rnida bizni nafaqat axloqona qadriyalarga hurmat, balki qonun oldida ham ma'suliyatli ekanimizni anglatadi. Oila kodeksida esa: "Oila huquqi oila a'zolari o'rtasidagi shaxsiy nomulkiy va mulkiy munosabatlarni tartibga soladi. Shaxsiy nomulkiy munosabatlar er-xotinning familiyasi, bolalar tarbiyasi, oila turmushi masalalarini hal qilish, mashg'ulot turi, kasb va turar joy tanlash huquqlaridan iborat. Oilaviy huquqiy munosabatlar esa fuqarolar o'rtasida bo'ladigan va oilaviy huquqiy normalar bilan tartibga solinadigan ijtimoiy munosabatlarni qamrab oladi"-deb belgilab qo'yilgan. Bundan anglaymizki, har bir oila taqdiri davlatning diqqat markazida. Yurtimizda har bir oila, har bir inson taqdiri va manfaatlari islohotning asosini tashkil etar ekan,

biz ham o'z taqdirimiz, kelajagimizga jiddiy e'tibor bersak maqsadga muvofiq bo'ladi, nazarimda.

Oila huquqi huquqning mustaqil sohasi bo'lib, nikoh. qonqarindoshlik, bolalarning nasl-nasabini belgilash, ota-ona qaramog'idan mahrum bo'lgan bolalarni joylashtirish shakllaridan kelib chiqadigan munosabatlarni huquqiy tartibga soladi.

Oilaviy munosabatlar yig'indisida mulkiy bo'lmagan shaxsiy munosabatlar ustun bo'lishligining sababi, avvalo, naslni davom ettirish va bolalarni tarbiyalash bilan bog'liqdir. Shunday qilib, oila huquqi nikoh tuzish tartibi va shartlari, nikohning tugatilishi, nikohning haqiqiy emasligi. oilada er va xotin o'rtasida, ota-ona bilan bolalar o'rtasida, oilaning boshqa a'zolari o'rtasida kelib chiqadigan shaxsiy va mulkiy munosabatlarni, farzandlikka olish, vasiylik va homiylik, bolalarni oilaga tarbiyaga olish tufayli kelib chiqadigan munosabatlarni, fuqarolik holati dalolatnomalarini qayd etish tartiblarini belgilaydigan huquqiy normalar yig'indisidan iborat.

Bugun oilaning benazir nufuzi, ulkan ijtimoiy ahamiyatga molik voqelik ekanligi hech kimda shubha tug'dirmaydi. Oila jamiyatning asosiy hujayrasi va ijtimoiy tayanchidir. Har bir oilaning baxtiyorligi va farovonligi pirovard natijada jamiyatning barqarorligi, gullab-yashnashi hamda farovonligi shanidir. Oila nafaqat inson naslini davom ettirish omili sifatida, balki jamiyat a'zolarini. ayniqsa, o'sib kelayotgan yosh avlodni milliy isliqlol g'oyasi asosida tarbiyalash maskani sifatida katta ahamiyatga molikdir.

Oila huquqining asosiy qoidalari:

- oilada barsha masalalarni hal qilishda er-xotinning teng huquqligi;
- onalikni muhofaza qilish va rag'batlantirish;
- balog'atga yetmagan bolalarni tarbiyalash to'g'risida g'amxo'rlik qilish;
- bir nikohlik;
- nikoh ittifoqining erkinligi va ixtiyoriyligi;
- oilaviy munosabatlar qatnashchilarining bir-birini ma'naviy va moddiy jihatdan qo'llab –quvvatlashi hamda bir-biri to'g'risida g'amxo'rlik qilishi.

Oila huquqi – huquqning mustaqil sohasi bo'lib, u oila a'zolari, ya'ni er-xotinlar, ota-onalar, bolalar, farzandlikka oluvchilar va farzandlikka olinganlar, ota-ona qaramog'idan mahrum bo'lgan bolalar, vasiylar va homiylar, fuqarolik holati dalolatnomalarini qayd etish tartibi, shuningdek chet el fuqarolari va fuqaroligi bo'lmagan shaxslar o'rtasidagi oilaviy munosabatlarni tartibga soladi.

Darhaqiqat, oila jamiyatning asosiy va birlamchi bo'g'inidir. Davlat va jamiyatni bir-biridan ajratib bo'lmaydi. Davlat va jamiyat o'rtasida uzviy bog'lanish mavjud bo'lib, jamiyatning negizini oilalar tashkil qiladi. Oila a'zolari o'rtasidagi munosabat axloq-odob, urf-odat, an'ana, vijdon qonunlari asosida tartibga solinib turilsa-da, aksari hollarda ushbu munosabatlar huquqiy me'yorlar, qonunlar bilan ham tartibga solinadi. Masalan, nikohga kirish, nikohning haqiqiy emasligi, er-xotining mulkiy huquq va majburiyatlari, nikohning tugatilishi, otaona va bolalar o'rtasidagi shaxsiy nomulkiy va mulkiy munosabatlar va shu kabi huquqiy munosabatlar bo'lib, u oila huquqi normalari bilan tartibga solinadi.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:**

O'zbekiston Respublikasi Oila kodeksi.

F.Otaxo'jaev. Nikoh va uning huquqiy tartibga solinishi. –T.: O'zbekiston, 1995.

H.R.Rahmonqulov. Fuqarolik huquqining predmeti, metodi va tamoyillari. – T.: TDYuI, 2003

ясалган қуролларни) йўқлиги, “Авесто жамиятини” милоддан илгариги X-VIII асрлардаги Ўрта Осиё дарё воҳаларида шаклланган жамият билан таққослаш имкониятини беради[50].

Чуст маданиятидан кейинги даврдаги тарихий тараққиётда кескин ўзгаришлар рўй берди. Жанубий ҳудудларда Қадимги Бақтрия ва Қадимги Хоразм давлатларининг ташкил топганлиги тўғрисида хабар бор[51].

Бу даврда, яъни, милоддан илгариги VII асрлардан бошлаб Бақтрия ҳудудида[52] кулолчилик чархида ясалган цилиндро-конус, лаб қисмини кесмаси илгаксимон шаклдаги идишларнинг кенг тарқалганлигини кўриш мумкин. Аммо Суғд ҳудудида лабини кесмасида илгаксимон профилли идишлар мутлақо учрамайди. Шу билан биргаликда - қўлда кулолчилик буюмларни тайёрлаш анъанаси Бақтрия ҳудудида камроқ, Суғд ҳудудида эса, анчагина кўпроқ эди ва бу анъана кейинроқ ҳам давом этди.

Фарғона водийсида милоддан илгариги VII асрлардаги ҳолат мутлақо бошқача эди. Жануб ва жануби-ғарбий ҳудудларда бошланган урбанизация жараёнларини Фарғона водийсига таъсири умуман билинмади. Бу ҳудудларда чуст маданияти давридагидай одамлар ертўла, ярим ертўла, чайла типидаги уйларда яшашар, йирик аҳоли масканларини атрофлари монолит тарзидаги, гувалак, пахса ва лўмбоз усуллари билан кўтарилган мудофаа деворлари билан ўраб олинган эди[53].

Икки ҳудудни бир-бири билан таққослаганда энг объектив баҳони кулолчилик буюмлари беради. Айнан Эйлатон-Оқтом даври кулолчилик буюмлари ҳар икки ҳудудда, яъни Суғдда ҳам Фарғонада ҳам жуда кўплаб ўхшаш томонлари борлигини кўрсатади. Ҳар икки ҳудуддаги маданиятни ниҳоятда яқинлигини остки қисми думалоқ қилиб ишланган кичик ҳажмдаги косалар ташкил этади. Аслида бу идишларни энг қадимги шакллари чуст даврида кенг тарқалган бўлиб, анъанавий тарзда эйлатон даврида ҳам ишлаб чиқарилган. Ҳар икки ҳудудни бир-бирига яқинлигини кўрсатадиган яна бир жиҳат – бу идишларнинг ташқи томонидан ранг билан бериладиган нақшнинг сақланиб қолганлигидир. Суғд ва Бақтрия ҳудудида бундай безаклар, яъни ранг билан нақш бериш милоддан илгариги VII-VI асрларда мутлақо учрамайди.

Тарихий тараққиётда бундай ҳолат бўлган эди. Ўрта Осиёнинг жанубий ҳудудларидаги илк деҳқончилик маданияти тарқалган ҳудудларнинг энеолит даври жамоаларини Номозгоҳ I-III босқичларида тўлиқ қўлда ясалиб устидан жуда чиройли қилиб нақш берилган кулолчилик идишлари кенг тарқалган бўлиб, уларнинг ичида биронта ҳам кулолчилик чархида тайёрланган идишлар йўқ эди. Номозгоҳ-IV даврига

---

[50] Исамиддинов М.Х. Ремесло древней Средней Азии и общество Авесты//Цивилизации и культуры Центральной Азии в единстве и многообразии. Материалы Международной конференции Самарканд, 7-8 сентября 2009 г. Самарканд-Ташкент. 2010. с. 151-155; Исамиддинов М.Х. Истоки городской культуры Самаркандского Согда (проблемы взаимодействия культурных традиций в эпоху раннежелезного века и в период античности). Из-во народного наследия имени А.Кадыри. Ташкент.: 2002.

[51] Дьяконов И.М. История Мидии от древнейших времен до конца IVв. до н.э. М.; Л.: 1965. – 483 б.; Ўша муаллиф. Восточный Иран до Кира (к возможности новой постановки вопроса)//История иранского государства и культуры. К 2500-летию Иранского государства. М.; Л.: Изд-во. АН. 1956. -486 б.; Толстов С.П. Основные вопросы истории древней Средней Азии//ВДИ. М.: 1938, №1. -176-203.

[52] Бақтрия ҳудудига Суғднинг ҳам кирганлигини биринчи бўлиб А.М.Беленицкий тахмин қилган эди. Бу тўғрисида қаранг: Исамиддинов М.Х. Истоки городской… -206 б.

[53] Кудратов С.С. Поселения левобережья р.Нарын в Фергане (III в. до н.э. – V в.н.э.). Авт. дисс. на соис. уч. ст. канд. ист. наук. Санкт-Петербург – 1992 г.

келиб эса, кулолчилик чархида тайёрланган идишларнинг пайдо бўлганлигини ва шу билан бирга бир қисм идишлар кулолчилик чархида, яна бошқа қисми қўлда тайёрланганлиги маълум. Номозгоҳ V-VI даврларида эса, жамиятда тайёрланган идишларининг деярли барчаси кулолчилик чархида тайёрланади, ҳамда идишларнинг ташқи томонидан рангда нақш бериш мутлақо тугайди. Чунки, кулолчилик чархида тайёрланган идишларнинг кўриниши нақши бўлмаса ҳам, шакл жиҳатдан тугалланган, айниқса, уларнинг кесмасидаги кўриниши жуда яхши эди.

Эйлатон-Оқтом даври археологик материаллари кенгроқ ўрганилганда шу нарса маълум бўлади-ки, бу даврда водий аҳолисининг бир қисм аҳолиси чорвадор бўлиши мумкин. Шунинг учун ҳам асосий йирик воҳаларнинг марказларида битта-иккита ёдгорлик сақланиб қолган бўлса ҳам, қолганлари чорвадор аҳолининг мозор-қўрғонлари эканлиги маълум[54].

Бундан шу нарса келиб чиқади-ки, милоддан илгариги VII-VI асрларда ҳам Суғд ҳудуди таркибий жиҳатдан “Бақтрия-Марғиёна этно-маданий бирлиги” таркибида эди, сиёсий жиҳатдан эса, мустақил Суғд давлатини ташкил этганлиги эҳтимолдан ҳоли эмас[55].

Кейингироқ даврларни кўрадиган бўлсак, Бақтрия-Марғиёна ҳудуди, шу жумладан, Суғд ҳам аҳамонийлар томонидан тўлиқ босиб олинади ва натижада илгариги ҳар икки ҳудуд орасидаги анъанавий алоқалар узилади. Шунинг учун бу даврга оид Фарғона материаллари кўрилганда уларда ҳеч қандай ўзгариш бўлмагандай кўринади. Чунки, аҳамонийлар ўзларининг давлатини чегарасини энг шимоли-шарқий чеккадаги Яксарт дарёси бўйига қуришиб, ўзларининг империясини асосчиларидан бирининг номи билан “Киропол” деб аташади. Бу шаҳарнинг харобасини археологларнинг аксарият қисми ҳозирги Ховос яқинидаги Нуртепа ёдгорлиги билан қиёслашади[56], лекин “қадимги шаҳарни Тожикистон ҳудудидаги Ўратепа яқинидаги Курткада харобаларидан излаш керак” деган фикрлар ҳам йўқ эмас[57]. Бу шаҳарни ўрни қаерда бўлишидан қатъий назар уни водийга кираверишдаги Сирдарёнинг бўйидалиги аниқ. Лекин, Суғднинг аҳамонийлар империясига қўшиб олиниши билан бу ҳудуднинг Фарғона водийси аҳолиси билан алоқалари бир неча асрга узилади. Фарғона водийсидаги моддий маданиятни эски анъаналарда қолганлиги бунга гувоҳлик беради.

Эрон армияси билан Александр қўшинлари ўртасидаги жанг тугаб Аҳамонийлар империяси тўлиқ ғалаба қилгандан кейин Амударёнинг ўнг қисмидаги Бақтрия, Марғиёна ва Суғд ҳудудлари ҳам тўлиқ Александр тузган империя ихтиёрига ўтади[58]. Эндиликда Сирдарё бўйигача бўлган ерларда эллинистик маданият тарқай бошлаганлигини кўрамиз. Ҳамма гап шунда-ки, айнан эллинистик маданият тарқай бошлагандан кейин фақат Суғд ҳудудида тарқалган идишларгина эмас, балки Бақтрия

---

[54] Горбунова Н.Г. Сым-тепе-поселение в Фергане. Археологический сборник. Вып. 16. Из-во Аврора. Л.: 1974. С. 92-104; Ўша муаллиф. Древние связи скотоводов Ферганы и соседних территорий//Фарғона ўлкашунослиги. Фарғона ўлкашунослик музейининг 100 йиллигига бағишланган илмий ишлар тўплами. Фарғона. 1996 й. 138-150 б.

[55] Исамиддинов М.Х. Истоки городской… -196-212 б.

[56] Грицина А.А. Археологические памятники Сырдарьинской области. Из-во Фан. Ташкент.: 1992. – 68 б.

[57] Ўрганилиш тарихи Б.А.Литвинскийнинг История таджикского народа. С древнейших времен до V в. до н.э. Т. I. М.: Наука, 1963 й. -528 б. китобидаги алоҳида бўлимда яхши берилган.

[58] История Узбекистана в источниках. Сост. Б.В.Лунин. Ташкент.: Фан, 1984.-224 б.

ва Марғиёна ҳудудларида тарқалган идишлар ҳам Фарғона комплексларида кенг тарқай бошлайди.

Искандар тузган империя, Салевкийлар давлати ва Юнон-Бақтрия давлатлари билан алмашди, лекин бу империя ҳудудидаги халқлар жуда йирик, жуда катта ҳудудларни қамраб олган эллинистик маданият тарихига кирдилар.